# YALIYOMO

# UTANGULIZI

Sifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, Bwana wa viumbe vyote; na swala na salamu zimshukie Muhammad, Mtume Wake, pamoja na aali zake, na wote wenye kuwaandama wao hadi Siku ya Malipo.

Kiasi cha miaka miwili mitatu iliyopita nilipata khabari kuwa kumezuka "kijana mmoja wa Kiibadhi anawashambulia sana mashia katika intaneti, na anaikataa *Hadith Thaqalayn*" na kwamba "baadhi ya vijana wa Kishia wameanza kujibizana naye,"

Nilipoipata khabari hii, kusema kweli, sikuishughulikia kwa sababu kadhaa. Kwanza ni kuwa tayari vijana wa Kishia walikuwa wameshaliingilia jambo hilo. Pili ni kwa kusikia kuwa kijana huyo ni Ibadhi, na kwa kuujua msimamo wa Ibadhi dhidi ya Imam Alii (a.s.) na *ahlul bayt* wanavyoeleweka kwa mashia. Tatu ni kwa kuwa nilikuwa na shughuli nyengine nilizokwisha zianza ambazo sikuona dharura ya kuziacha wakati huo.

Hata hivyo, hivi karibuni – kiasi cha miezi mitatu mine iliyopita – nikapata khabari kuwa kijana huyo sasa ametoa kitabu alimoandika hujja zake za kuikatalia Hadith hiyo, na kwamba "hivyo alivyokiandika kinaweza kuwatatanisha wasomaji wake!"

Kupata khabari hii nikaanza kukitafu kitabu chenyewe. Kwa bakthi nzuri, nilipokwenda Arusha kuhudhuria mkutano wetu mmoja mwanzo wa mwezi wa Novemba 2008, baada ya juhudi kubwa, nikabakhtika kuipata nuskha (nakala) moja kuukuu kwa mmoja wa vijana wetu wa Kishia. Ndipo nilipoona kuwa kumbe kitabu hicho si cha juzi na jana. Ni cha tangu 2005! Ajabu kuwa watu wengi, huku pande za kwetu, hawana khabari nacho.

Kitabu chenyewe si kifupi; ni kirefu. Kina kurasa 214. Kimeandikwa na Sh. Juma Moh'd Al-Mazrui, na amekigawanya sehemu sabaa anazozita sura. Yaani kina sura sabaa.

Mimi, katika kitabu hiki, sina nia ya kujibu yote yaliyomo katika sura sabaa hizo kwa mara moja kwa sababu ya dhiki ya wasaa. Nia yangu kwa sasa ni kuanza na sura mbili za kwanza, kisha niendelee na zilizobaki – sura kwa sura – Inshallah. Na kuwafikiwa ni kwa Mwenyezi Mungu.

ABDILAHI NASSIR

Mombasa, Kenya
20 Dhul Qa'dah 1429
19 Novemba 2008

# PA KUANZIA

Katika uk. 7 wa kitabu chake kiitwacho *Al-Qistasu Al-Mustaqim*, kwa Kiarabu, na *Mezani ya Haki* kwa Kiswahili, Sh. Juma Moh'd Al-Mazrui amesema kuwa ni cha "utafiti juu ya *Hadith Al-Thaqalain*." Kwa hivyo, pazuri pa kuanzia na yeye ni penye Hadith hiyo: iko au haiko? Bwana Mtume (s.a.w.w.) alisema kweli maneno hayo au la? Kama alisema, ni nani walioipokea? Ni nani waliosimulia? Imo katika vitabu gani? Tukishapata jawabu za suali hizi, ndipo tuingie kuijadili nadharia (*theory*) ya "vipimo na kanuni za misingi ya uchambuzi na kufasiria" (*Academic methodolody of analysis and critisim*) aliyoitumia Sh. Mazrui kuikatalia Hadith hii.

## Hadith Hii Iko

Ni jambo lisilo na shaka *hata chembe* kuwa Hadith hii ya "Vizito Viwili." (*Thaqalayn*) – Kitabu cha Mwenyezi Mungu na Ahlul Bayt – iko. Imechapishwa katika vitabu kadhaa wa kadhaa vya masunni na mashia – vya Hadith, vya Tafsiri ya Qur'ani na vya Historia. Yumkini haimo katika vitabu vya Ibadhi, kwa sababu zinazoeleweka, ila iwapo wanataka kuikanusha, kama alivyofanya Sh. Mazrui katika kitabu chake hicho!

## Alivyosema Bwana Mtume (s.a.w.w.)

Imepokewa kwamba Bwana Mtume (s.a.w.w.) ameisema Hadith hii kwa ibara mbalimbali, kati ya hizo ni hizi zifuatazo:

1. Enyi watu! Hakika mimi nimewaachia miongoni mwenu yale ambayo mkiyafuata hamtapotea: kitabu cha Mwenyezi Mungu na jamaa zangu AHLUL BAYT wangu.

2. Hakika mimi ninaacha miongoni mwenu ambayo mkishikamana nayo hamtapotea kabisa baada yangu: Kitabu cha Mwenyezi Mungu (ambacho ni kama) kama iliyonyoshwa kutoka mbinguni mpaka ardhini, na jamaa zangu AHLUL BAYT wangu. Viwili hivi havitafarikiana mpaka vinijie kwenye Hodhi. Basi tizameni vile mtakavyonifuata kwa viwili hivyo.

3. Hakika mimi ninaacha miongoni mwenu khalifa wawili: Kitabu cha Mwenyezi Mungu, (ambacho ni kama) kamba iliyonyoshwa baina ya mbingu na ardhi, au iliyo baina ya mbingu na ardhi, na jamaa zangu AHLUL BAYT wangu. Na viwili hivi havitafarikiana mpaka vinijie kwenye Hodhi.

4. Hakika mimi ninaacha miongoni mwenu Vizito Viwili: Kitabu cha Mwenyezi Mungu na AHLUL BAYT wangu. Na kwamba viwili hivi havitafarikiana mpaka vinijie kwenye Hodhi.

5. Hakika mimi niko karibu kuitwa, na nitaitika. Nami ninaacha miongoni mwenu Vizito Viwili: Kitabu cha Mwenyezi Mungu aliyetukuka na jamaa zangu. Kitabu cha Mwenyezi Mungu ni kamba iliyonyoshwa kutoka mbinguni mpaka ardhini, na jamaa zangu AHLUL BAYT wangu. Na kwamba (Mwenyezi Mungu) Mtawalia (watu) upole na Mwingi wa khabari amenipa khabari kwamba viwili hivi havitafarikiana mpaka vinijie kwenye Hodhi. Basi tizameni vile mtakavyonifuata kwa viwili hivyo.

6. Pale Mtume (s.a.w.w.) alipokuwa anarejea (Madina) kutoka Hijja yake ya kuagana, akafika Ghadir Khum, aliamrisha paletwe miti yenye majani mengi, ikakitwa. Kisha akasema: "Hakika mimi karibu nitaitwa, na nitaitika. Hakika mimi nimeacha miongoni mwenu Vizito Viwili, kimoja chao ni kikubwa kuliko chengine: Kitabu cha Mwenyezi Mungu na jamaa zangu. Basi tizameni vile mtakavyonifuata kwa viwili hivyo, kwani hivyo havitafarikiana mpaka vinijie kwenye Hodhi." Kisha akaongeza kusema: "Hakika Mwenyezi Mungu aliyetukuka ndiye Mwenye kunitawalia mambo yangu (*mawlaaya*), na mimi ni *mawla* wa (mtawalia mambo ya) kila muumini" Kisha akaushika mkono wa Alii, akasema: "Yule ambaye nilikuwa *mawla* wake, basi huyu atakuwa *walii* wake. Ewe Mola! Wawali wenye kumwali Alii, na wapige vita wenye kumpiga vita."

7. Abdallah bin Hanta amesema: "Mtume wa Mwenyezi Mungu alitukhutubia tulipokuwa Juhfa, akasema: 'Jee mimi siye niliye

na mamlaka zaidi juu yenu kuliko nyinyi wenyewe?' Wakajibu, 'Kwani, ewe mjumbe wa Mwenyezi Mungu!' Akasema: 'Basi mimi nitawauliza nyinyi mambo mawili: Qur'ani na jamaa zangu.'"

Hapa ni muhimu tukumbuke kwamba Bwana Mtume (s.a.w.w.) hakuisema Hadith hii mara moja wala mahali pamoja peke yake; hasha! Aliirudia rudia kwa ibara mbalimbali, kama tulivyoona hapo juu, na mwahali mbalimbali kama vile katika Hijja yake ya kuagana, siku ya Arafa, Ghadir Khum, aliporejea kutoka Taif, na Madina juu ya mimbari ya msikitini. Mwisho kabisa ni pale alipokuwa chumbani kwake anaugua, nacho kimejaa maswahaba. Hapo alisema:

8. "Enyi watu! Mimi karibu nitakamatwa mkamato wa haraka, niondoke. Na nimeshatangulia kuwaambieni. Tambueni! Mimi ninaacha miongoni mwenu Kitabu cha Mwenyezi Mungu na jamaa zangu AHLUL BAYT wangu". Kisha akaushika mkono wa Alii, akauinua, akasema: "Huyu Alii yu pamoja na Qur'ani, na Qur'ani i pamoja na Alii; hawatafarikiana mpaka wanijie kwenye Hodhi."

### Waliopokea Hadith hii

Hadith hii, kwa ibara mbalimbali – tulizozitaja hapo juu na tusizozitaja – imepokewa:

1. **Kwa maswahaba** wasiopungua 30, kama vile:
   - Amirul Mu'minin Alii bin Abii Twalib (a.s.)
   - Hasan bin Alii bin Abii Twalib (a.s.)
   - Salman al-Farsi
   - Abuu Dharr al-Ghifari
   - Ibn Abbas
   - Abuu Said al-Khudri
   - Jabir bin Abdillahi al-Answari
   - Abul Haytham bin al-Tihan
   - Abu Rafi'
   - Hudhayfa bin al-Yaman
   - Hudhayfa bin As-yad al-Ghifari
   - Khuzayma bin Thabit dhu al-Shahadatayn
   - Zayd bin Thabit

- Zayd bin Arqam
- Abuu Hurarya
- Abdallah bin Hantab
- Jubayr bin Mut-im
- Al-Barraa bin Azib
- Anas bin Malik
- Talha bin Abdillahi al-Taymi
- Abdulrahman bin Awf
- Sa'd bin Abii Waqqas
- Amru bin al-As
- Sahl bin Sa'd al-Answari
- Adiyy bin Hatim
- Abuu Ayyub al-Answari
- Abuu Shurayh al-Khuzai
- Uqba bin Amir
- Abuu Qudama al-Answari
- Abuu Layla al-Answari
- Dhwamira al-Aslami
- Amir bin Layla bin Dhwumra
- Fatima al-Zahraa (s.a.)
- Ummu Salama, mke wa Mtume (s.a.w.w.)
- Ummu Hani, dadake Imam Alii (a.s.)

2. **Kwa taabi'in** (kizazi cha baada ya maswahaba) wengi sana ambao, lau tutayaandika majina yao wote, itachukua sehemu kubwa ya kitabu hiki. Hata hivyo ifuatayo ni orodha ya wapatao 19, kiasi cha kutimiza hujja tu:
   - Abuu al-Tufayl Amir bin Wailah
   - Atiyya bin Sa'd al-Awfi
   - Hansh bin al-Mu'tamir
   - Al-Hairth al-Hamdani
   - Habib bin Abii Thabit
   - Alii bin Rabi'ah
   - Al-Qasim bin Hassaan
   - Huswayn bin Sabura

- Amru bin Muslim
- Abuu al-Dhwuhaa Muslim bin Subayh
- Yahya bin Ja'dah
- Al-Aswbagh bin Nabatah
- Abdallah bin Abii Rafi'
- Al-Muttalib bin Abdillah bin Hantab
- Abdulrahman bin Abii Said
- Umar bin Alii bin Abii Twalib
- Fatima bint Alii bin Abii Twalib
- Al-Hasan bin al-Hasan bin Alii bin Abii Twalib
- Zaynul Abidin Alii bin al-Husayn (a.s.)

### Waliosimulia na kuitoa Hadith hii

Hawa ni wnegi sana. Kuanzia karne ya pili ya Uislamu – pale Hadith za Mtume (s.a.w.w.) zilipoanza kuandikwa – hadi hii leo, majina yaliyohifadhiwa vitabuni ya wale waliohifadhi Hadith hii kwa moyo na kuisimulia, na walioitoa vitabuni, hayapungui 125! Mengi ya hayo unaweza kuyapata katika vitabu vya Hadith vilimotajwa Hadith hii.

### Imo Katika Vitabu Gani

Hapa chini ninakutajia majina ya baadhi tu ya vitabu vya Hadith, vya tafsiri ya Qur'ani na vya Historia ambamo Hadith hii imetajwa kupitia kwa maswahaba wasiopungua 30; sio kupitia kwa Zayd bin Arqam peke yake, kama alivyofanya Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui katika kitabu chake. Vitabu hivyo ni:

1. *Sahih Muslim*
2. *Sunan al-Tirmidhi*
3. *Sunan al-Nasai*
4. *Musnad Ahmad*
5. *Kanzul Ummal* ya al-Muttaqi al-Hindi
6. *Majma' al-Zawaid* ya al-Haytami
7. *Durr al-Manthur* ya al-Suyutwi
8. *Tafsir al-Khazin*
9. *Ma'alim al-Tanzil* ya al-Baghawy
10. *Tarikh Dimishq*

11. *Ansab al-Ashraaf*
12. *Tarikh al-Khulafaa*
13. *Is-af-al-Raghibin* ya Muhamaad al-Swabban
14. *Dhakhair al-Uqbaa* ya Twabari
15. *Al-Twabaqat al-Kubra* ya Ibn Sa'd
16. *Al-Muj'am al-Kabir* ya Twabarani
17. *Al-Muj'am al-Swaghir* ya Twabarani
18. *Manaqib Amir al-Mu'minin* ya Ibn al-Maghazili
19. *Faraid al-Simtwayn* ya al-Humawayni
20. *Ihyau al-Mayyit* ya al-Suyutwi
21. *Al-Mawahib al-Laduniyya* ya al-'Asqalani
22. *Yanabii al-Mawadda* ya al-Qunduzi
23. *Al-Siirat al-Nabawiyya* ya Dahlan
24. *Arjahu al-Matwalib* ya Ubaydillah al-Hanafi
25. *Al-Anwar al-Muhammadiyya* ya al-Nabahani
26. *Sunan al-Darimi*
27. *Al-I'tiqad* ya al-Bayhaqi al-Shafi'i
28. *Al-Mustadrak* ya al-Hakim
29. *Al-Sunan al-Kubra* ya al-Bayhaqi
30. *Mashariq al-Anwar* ya al-Swaghani
31. *Jaami' al-Uswuul* ya Ibn al-Athir
32. *Usud al-Ghaabah* ya Ibn al-Athir
33. *Minhaj al-Sunnah* ya Ibn Taymiyya
34. *Talkhis al-Mustadrak* ya al-Dhahabi
35. *Muntakhabu Tarikh Ibn Asakir* ya al-Dimishqi
36. *Tafsir Ibn Kathir*
37. *Miskhat al-Maswabih* ya al-Tabrizi
38. *Al-Swawa'iq al-Muhriqah* ya Ibn Hajar al-Haytami
39. *Taysir al-Wusul* ya al-Shibani
40. *Al-Taj al-Jaami' Lil-uswul* ya al-Masri
41. *Izalat al-Khifaa* ya Shah Waliyyullah
42. *Al-Qawl al-Faswl* ya Sayyid Alaway al-Twahir al-Haddad
43. *Rashfat al-Swadi* ya Sayyid Abubakar al-Alawy al-Hadhrami
44. *Al-Bidaya wa al-Nihaya* ya Ibn Kathir
45. *Al-Sharaf al-Muabbad* ya al-Nabhani

46. *Al-Sayf al-Yamani al-Maslul* ya al-Tunisi
47. *Khaswasiw Amir al-Mu'minin*
48. *Al-It'haf Bihub al-Ashraf*
49. *Kifaya al-Twalib*
50. *Adhwa aalaa al-Sunnah al-Muhammadiyyah* ya Abuu Rayyah
51. *Al-Nihaya* ya Ibn Al-Athir
52. *Lisan al-Arab*
53. *Nihayat al-Arab*
54. *Taj al-Arus*
55. *Hilyat al-Awliyaa*
56. *Al-Qamus*
57. *Fadhwail al-Khamsah min al-Swihah al-Sittah*

## Umashuhuri wa Hadith Hii

Vyote nilivyovitaja hapo juu ni vitabu vya wanazuoni na wasomi wa Kisunni; hamna cha Mashia kwa vile wao ndio wanaokoselewa na Shk. Mazrui kwa kuikubali Hadith hii. Kwa hivyo, isipokuwa yeye (Shk. Mazrui) na labda anaowawakilisha katika madhihabi yao ya Ibadhi, Waislamu wote (Sunni na Shia) wanakubali kuwa Mtume (s.a.w.w.) aliyasema kweli maneno yaliyomo katika Hadith hii isipokuwa wanatalifiana katiak kuiawili tu.

Miongoni mwa wanokubali kuwa Hadith hii ni mashuhuri sana (*mutawatir*) ni Ibn Hajar al-Haytami. Yeye, katika uk. 180 wa kitabu chake kinachoitwa *As-Swawaiq al-Muhriqah*, amesema hivi: "Jua kwamba Hadith ya kushikamana (na vizito viwili) ina njia nyingi. Imepokewa kwa maswahaba zaidi ya 20." Akaongeza kusema: "Katika baadhi ya njia hizo, (Mtume) alisema maneno hayo alipokuwa Arafa katika Hijja ya Kuagana. Nyingine ni kwamba aliyasema Madina alipokuwa anaugua na chumba chake kimejaa maswahaba. Nyengine ni kwamba aliyasema alipokuwa Ghadir Khum. Na nyengine ni pale aliposimama kukhutubu baada ya kurejea kutoka Taif. Wala hapana mgongano hapa kwani inawezekana kwamba aliwakariria maneno hayo mwahali humo, na mwengineko, kwa kutaka kuonesha umuhimu/ utukufu wa Qur'ani na Kizazi Kitakatifu."

Na kwa upande wake, Sheikh Muhammad bin Abdillah, maarufu kwa jina la al-Hakim, amesema katika uk. 533 wa Juzuu ya Tatu ya *al-Mustadrak* yake: "Sanad ya Hadith hii ni sahihi, lakini (Bukhari na Muslim) hawakuitoa."

**Ati ni ya Kutungwa?**

Baada ya kuona kuwa *Hadith Thaqalayn* ni Hadith mashuhuri, iliyokaririwa wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.) mwahali kadhaa wa kadhaa, ikapokewa kwa njia mbalimbali kwa maswahaba zaidi ya thalathini, na *taabiin* wasio na hisabu, ikanukuliwa na kukubaliwa katika vitabu chungu nzima vya Hadith vilivyoandikwa wanazuoni wakubwa wakubwa wa Hadith; baada ya yote haya, Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui asema kuwa Hadith hiyi ni ya kutungwa (!) – dai ambalo sijapata kuliona wala kulisikia kaba ya kukisoma kitabu chake.

Hata hivyo, kabla ya kuitoa hukumu yake ya kuwa Hadith hiyo "ni ya kutungwa." Sheikh Mazrui ametwekea kurasa 14 (uk. 14-27) za Sura ya Kwanza ya kitabu chake kuelezea "vipimo na kanuni za misingi ya uchambuzi na kufasiria" inayofaa kutumiwa – na ambayo yeye ndiyo aliyoitumia- kufikia uamuzi wake.

Vipimo hivyo inshallah tutavijadili katika sura inayofuata.

# VIPIMO VYA KUPIMIA HADITH

Kabla ya kututajia hivyo vipimo vya kujulia usahihi wa Hadith au uwongo wake, Sh. Mazrui amependelea kutanguliza mambo yaliyo "nje ya maudhui" ya kitabu chake! Hilo amelikiri yeye mwenyewe katika uk. 16 na 18. Kwa nini akafanya hivyo? Ionekanavyo – na Mwenyezi Mungu ndiye anayejua zaidi – amefanya hivyo kwa lengo la kuyapigia upatu / debe madhihabi yake ya Ibadhi! Lakini kwa kuwa hilo li nje kweli ya maudhui ya kitabu chake, hatutashughulika nalo hivi sasa bali tutaliweka mwiku hadi hapo patakapotokea dharurua ya kulijadili.

Hata hivyo, kabla ya kuvijadili hivyo vipimo alivyoviteuwa yeye, pana madai mawili ambayo siwezi kuyaacha bila ya kuyasemea kitu; nayo ni (1) "nimefanya upekuzi (*research*) sana katika vitabu vya hadith za kutunga sikuona *Khawarij* aliyehesabiwa kuwa miongoni mwa waongo na watunzi wa Hadith", na (2) *Khawarij* walikuwa "mashujaa wa wazi, hawamlazii mtu wala hawakimbilii katika *Taqiyya* kama wanavyofanya Shia." Tiz. uk. 20 wa kitabu chake.

Kusema kweli maneno hayo hayakusemwa na yeye Sh. Mazrui. Aliyeyasema ni Dkt. Mustafa al-Sibai katika kitabu chake kinachoitwa *Al-Sunna wa Makanatuha fii al-Tashri'i al-Islamii* (uk. 99-101). Yeye (Sh. Mazrui) ameyanukuu tu, lakini kwa namna inayoonesha kwamba yamemwafiki. Kwa hivyo ni vyema nasi tuseme kitu juu yake.

### Hakuna Khawarij Mrongo?

*Khawarij*, walivyoelezwa na wanahistoria wengi wa historia ya Uislamu, ni wale wafuasi wa Imam Alii (a.s.) walojitenga naye na kupigana naye vita baada ya kuandikwa Mkataba wa Dumatil-Jandal katika mwaka wa 37H (657 B.K.). Miongoni mwa wafuasi hao walikuwamo wale waliokuja wakajulikana baadaye kama Ibadhi ijapokuwa hawa wa leo, hawapendi/hawataki kuitwa Khawarij!

Kwa kuwa, katika dondoo la Dkt al-Sibai, Khawarij wamesifwa kwa kutokuwa na mrongo kati yao, Sh. Mazrui amelishangilia hilo kwa kupendelea kuwafanya Ibadhi kuwa ni kati ya Khawarij! Kwa kauli nyengine ni: kwa Khawarij hakuna mrongo. Na Ibadhi ni Khawarij. Kwa hivyo, kwa Ibadhi hakuna mrongo! Kama si hivyo, kwa nini Sh. Mazrui akapendelea kuliangaza hilo?

Hata hivyo, ni kweli kwamba hakuna mrongo kati ya Khawarij? Hilo linakubalika akilini; kuwa katika umma mzima hamna mrongo? Kama warongo walikuwako miongoni mwa maswahaba, wanaoaminiwa kuwa bora ya Waislamu, watakosekana kwa Khawarij? Hebu tuangalie vitabuni.

Tuanze na *Mizan al-I'tidal* ambacho Sh. Mazrui amekitaja mara kadhaa wa kadhaa kutilia nguvu madai yake. Chini ya jina la Ikrima *mawla* Ibn Abbas, imeandikwa kuwa bwana huyu alikuwa akisema urongo! Kwa mfano imepokewa kwamba, kwa sababu ya urongo wake, Alii mjukuu wa Abdallah bin Abbas alimfunga kamba. Alipoulizwa kwa nini alifanya hivyo, alijibu: "Khabithi huyu anamsingiza babangu urongo." Hayo pia yamesemwa katika *Wafayat al-A'yan* chini ya jina la bwana huyo huyo.

Zaidi ya vitabu viwili hivyo, hili la kuwa alikuwa mrongo limetajwa pia katika uk. 130 wa Juzuu wa Kwanza ya *Shadharat al-Dhahab*.

Kuwa alikuwa Khawarij, hilo limedokezwa katika uk. 292 na 293 wa Jz. 5 ya *al-Tabaqat al- Kubra*; uk. 265 wa Jz. 3 wa *Wafayat al-A'yan*; uk. 96 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh*; na uk. 130 wa Jz. 1 ya *Shadharat al-Dhahab*. Hata alipokwenda Maghrib (nchi za Afrika ya Kaskazini) Khawarij wa huko walikipokea Hadith kwake, kama lilivyodokezwa hilo katika uk. 96 wa Jz. 3 ya *Mizan al-I'tidal* na uk. 426 wa *Muqaddimah* ya *Fat-hul Bari*, sherehe ya *Sahih Bukhari*.

Basi huyo hapo Khawarij, tena mzito, alikuwa mrongo! Tusemeje sasa?

**Khawarij Hawakuwa na Taqiyya?**

Katika kuwashabikia Khawrij Sh. Mazrui ameyadondoa kwa bashasha (uk. 20) maneno ya Dkt al-Sibai kuwa wao (Khawarij) walikuwa "mashujaa wa wazi, hawamlazii mtu wala hawakimbilii katika *Taqiyya* kama wanavyofanya Shia."

**Nasi Twasema:** Laiti Sh. Mazrui angelijua kuwa, kwa dondoo hilo Dkt. al-Sibai hakuwakebehi Shia peke yao bali amewakebehi na Ibadhi pia! Maana kama Shia hawakuwa "mashujaa wa wazi" kama Khawarij, bali humlazia mtu na kukimbilia *taqiyya*, na Ibadhi nao watakuwa ni vivyo hivyo kwa sababu na kwao pia *taqiyya* iko!

Ukifungua kitabu chao kikubwa cha Hadith, kiitwacho *al-Jamii' al-Sahih* chenye Hadith za Mtume (s.a.w.w.) zilizokusanywa na al-Rabii bin Habib, utaona kuwa kina mlango mzima wa *taqiyya*. Humo mna Hadith – ambayo pia imo katika vitabu vya Kishia na Kisunni – inavyotumiwa kuhalalishia utumizi wa *taqiyya*.

Kwa mfano, baada ya kueleza – japo ni kwa ufupi – jinsi Imam Jabir bin Zayd alivyoitumia *taqiyya* katika harakati zake, mwandishi Sami Siqr amesema hivi katika uk. 132-133 wa kitabu chake kiitwacho *Al-Imam Jabir bin Zayd al-Azdi...*: "Inaonekana kuwa harakati ya Kiibadhi na harakati ya Kishia, kati ya harakati za kisiasa, ndizo zilizotumia sana *mabda'* hii (ya *taqqiya*). Sababu yake ni kwamba harakati (mbili) hizi zilikuwa ni harakati za upinzani mkali uliokuwa na athari, tangu karne ya kwanza ya hijrii, uliozifanya zilengwe kukandamizwa na watawala. Hivyo zikalazimika kupambana na changamoto hiyo kwa kutumia mbinu mbalimbali, ikiwamo hii ya *taqiyya*. Wala hili la Ibadhi na Shia kutumia *taqiyya* halimaanishi kuwa wao ni waoga bali wao, walipokiingia vitani, walikionesha ujasiri na ushujaa usiokuwa duni ya ule uliofanywa na harakati nyengine zisizotumia *taqiyya*, kama vile Waazraki. Kwa haya inatudhihirikia kwamba Imam Jabir bin Zayd aliyakita vizuri *mabda'* ya *taqiyya* katika da'wa yake na yakafuatwa baada yake kama chombo cha kujikinga na adui zake waliokiwaotea kuwashambulia."

Hayo ndiyo kati ya yale yaliyo “nje ya maudhui” yaliyotajwa na Sh. Mazrui katika Sura ya Kwanza ya kitabu chake ambayo nimependelea kuyasemea kitu. Mengine tutayagusa patakapotokea dharura inshallah.

Sasa tuyatizame ya vipimo.

## Vipimo Vya Hadith

Neno *vipimo* ni wingi wa neno *kipimo*. Katika uk. 7 wa kitabu chake, Sh. Mazrui amesema: “Njia niliotumia katika uandishi wa kitabu hiki si njia ya kutegemea maneno ya watu: bali ni njia ya uchambuzi wa maandiko kwa kutumia *vipimo* na kanuni za misingi ya uchambuzi na kufasiria.” Lakini, katika Sura ya Kwanza ya kitabu chake (uk. 14-27), hakutudondolea *vipimo* hivyo isipokuwa *kipimo kimoja tu*; nacho ni kile cha Hadith isigongane na Qur’ani “mgongano ambao kwao huwezi kuvijumuisha vitu viwili hivyo na kuviletea tafsiri ya pamoja.” Hata hivyo hakukitumia kipimo hicho katika sura mbili za kwanza (uk. 14 - 42) za kitabu chake ambazo ndizo maudhui ya majibu yetu haya. Kwa hivyo tutakiweka mwiku, kwa sasa, mpaka tutakapofikia sura alimokitumia inshallah.

Hivi sasa, katika sura inayofuatia, tukishughulikie kipimo alichokitumia: cha *sanad*.

# SANAD YA HADITH

Katika utangulizi wake wa Sura ya Pili (uk. 29) Shk. Mazrui anasema: "Katika sehemu iliotangulia, tulianza kwa kutoa **minhaj** (*Methdology*) ambayo lazima tuifuate ili tufikie uhakika wa *Hadith al-Thaqalain*, bali ili tufikie uhakika wa Hadith yoyote ile. Tumeonyesha kwa ufupi na kuthibitisha kwamba Hadithi ambayo inagongana na Qur'ani mgongano ambao kwao huwezi kuvijumuisha vitu viwili hivyo na kuviletea tafsiri ya pamoja basi hiyo ni alama ya kuwa hadithi hiyo ya kutunga. Katika maelezo yetu, tulithibitisha hilo kwa kunukuu maneno ya Mtume (s.a.w.), maneno na vitendo vya Masahaba (r.a.) na maneno ya wanavyuoni wa madhehebu za Kiislam..."

Hapa napenda kumuelimisha msomaji tu – maana maneno yenyewe yameandikwa kwa namna inayoweza kumkanyaga – kwamba aliloonesha na kuthibitisha Sh. Mazrui "katika sehemu iliyotangulia" ni kuwa kipimo hicho cha "Hadith isigongane na Qur'ani" ni kipimo kinachokubaliwa na madhihabi yote kuwa ni sahihi. Lakini **hatukuona**, katika "sehemu iliyotangulia" kuwa **alionesha** au **alithibitisha** kuwa Hadith ya Vizito Viwili inagongana na Qur'ani! Twataraji hilo tutaliona katika sura zinazofuatia ambapo ndipo tutakapolishughulikia inshallah. Kwa hivi sasa tukiangalie hiki kipimo alichokitumia cha sanad.

### Sanad ni Nini?

Kwa kawaida Hadith ya Mtume (s.a.w.w.) huwa na sehemu mbili. Ya kwanza ni wale watu ambao Hadith hiyo imepokewa kwao. Hiyo ndiyo **sanad**. Sehemu ya pili ni ile ya maneno ya Mtume (s.a.w.w.) yaliyopokewa kwa watu hao kuwa yamesemwa na yeye. Hiyo hitwa **matn** (matini).

Kutoka uk. 30-38 Sh. Mazrui ametaja Hadith 25 kutoka vitabu mbalimbali zinazogusia Hadith ya Vizito Viwili. Kisha akazichambua Hadith hizo kwa kuziingilia sanad zake, moja baada ya moja, na

kuonesha kuwa hazitegemeki. Amefanya ivyo kwa kuwatia ila *baadhi* ya waliomo kaitka sanad hizo.

Lakini kabla ya sisi nasi kutoa majibu yetu kuhusu uchambuzi wake huo, ningependa msomaji wetu aelimike na jambo moja muhimu; nalo ni hili. Katika uk. 3 humu, tulisema kuwa Hadith hii imepokewa kwa maswahaba wasiopungua 30 kwa njia mbalimbali, akiwemo Zayd bin Arqam. Mbona basi Sh. Mazrui amependelea kuzichambua zaidi sanad za riwaya za Zayd bin Arqam na maswahaba wengine wawili watatu tu? Kwa nini, kati ya maswahaba wasiopungua thalathini, amezipuuza sana za wale wengine? Ili kuikamilisha kazi yake aliyojitolea kuifanya, ninamwomba atuchambulie vile vile sanad za hao wengine aliowaacha wakati ambapo sisi nasi tunashughulika na za hawa aliotuandikia.

**Zayd bin Arqam**

Katka riwaya 25 alizopenda kuzichambua sanad zake (uk. 30-38), nyingi zake zikiwa ni zile zilizpokewa kwa Zayd bin Arqam, Sh. Mazrui ameipa kipa umbele (uk. 30) ile ya *Sahih Muslim* (kwa Kiingereza ni Hadth Na. 5920 katika uk. 1287 wa Juzuu ya Nne). Hili ni kwa sababu, katika riwaya hiyo, mna maneno haya: "Akasema Huswayn (kumwambia Zayd bin Arqam): 'Kwani watu wa nyumba yake ni nani ewe Zayd? Kwani wake zake si watu wa nyumba yake (si *ahlul bayt*)?' Akasema (Zayd bin Arqam): 'Wake zake ni *ahlu baytihii* (watu wa nyumba yake) lakini (hapa) watu wa nyumba yake ni wale walioharamishiwa sadaka baada yake.' Akasema ni nani hao? Akasema: Hao ni kizazi cha Alii, kizazi cha Aqil, kizazi cha Ja'far na kizazi cha Abbas. Akasema (Huswayn): 'Wote hawa wameharamsihiwa sadaka?' Akasema (Zayb bin Arqam): 'Ndio.'"

Sh. Mazrui ameyapa kipa umbele maneno hayo maana yanawafikiana na imani yake kwamba AHLUL BAYT **si** Mtume (s.a.w.w.), Alii (a.s.), Fatima (a.s.), Hasan (a.s.) na Husayn (a.s.). Lakini hayo si maneno ya Mtume (s.a.w.w.); *ni maoni yake mwenyewe* Zayd bin Arqam. Maneno ya Mtume (s.a.w.w.) kuwa ni hao watu wa tano tuliowataja hapo juu yameelezwa katika Hadith **zisizo na hisabu** ambazo inshallah

tutazidondoa katika kitabu kitakachofuatia hiki tutakapoeleza *AHLUL BAYT NI NANI*? Jee, kama ni hivyo basi, Sh. Mazrui anataka tuyaache ya Mtume (s.a.w.w.) tushike ya Zayd bin Arqam?!

Hata hivyo, pana ajabu gani ya Zayd bin Arqam kuihepa taarifa sahihi ya ni nani *ahlul bayt*? Sio yeye aliyeificha ile Hadith ya *man kuntu mawlaahu...* (yule ambaye mimi ni mtawalia mambo yake...) hata akapofuka macho baada ya kuapizwa na Imam Alii (a.s.)?!

Lakini pamoja na yote hayo haki, kama isemwavyo, haizami bali siku zote huolea. Hivyo, kwa Zayd yuyo huyo, imepokewa *Hadith Thaqalayn* (ya Vizito Viwili) ambayo inaamrisha kushikamana na *ahlul bayt* (a.s.), kuwafuata, kutowatangulia bali kukaa nyuma yao.

Sasa tuzitetee sanad ambazo Sh. Mazrui amezichafua.

## UCHAMBUZI WA SANAD

Katika jitihada yake ya kutamani kuifanya *Hadith Thaqalayn* si ya kweli bali ni ya kutungwa, Sh. Mazrui – kama tulivyokwisha ona – ameteuwa riwaya 25, nyingi zake zikiwa ni zile zilizopokewa kwa Zayd bin Arqam, kisha akateuwa wapokezi 18 katika sanad zake aliowatumia kubatilishia riwaya hizo; nao ni:

1. Hassan bin Ibrahim bin Abdillah al-Kurmani katika Hadith Na. 1, 13, 19-20.
2. Israil bin Yunus katika Hadith Na. 3.
3. Al-A'mash Sulayman bin Mihran katika Hadith Na. 4, 6, 9, 11, 16 na 23.
4. 'Atiyya bin Sa'd bin Junada al-'Awfi katika Hadith Na. 5 - 6, 8, 21 na 23.
5. Bishr bin Walid katika Hadith Na. 6.
6. Muhammad bin Twalha al-Yaami al-Kufi katika Hadith Na 6 na 23.
7. Ismail bin Musa katika Hadith Na. 8.
8. Taliid bin Sulayman katika Hadith Na. 8.
9. Abuu Israil katika Hadith Na. 8.
10. Muhammad bin Fudhayl bin Ghazwan katika Hadith Na. 9.
11. Habib bin Abii Thabit katika Hadith Na. 9, 11, 16, 18 na 22.
12. Kathir bin Zayd katika Hadith Na. 10.
13. Zayd bin Hasan al-Anmati katika Hadith Na. 12 na 15.
14. Jarir bin Abdilhamid katika Hadith Na. 13 na 14.
15. Al-Hasan bin Ubaydillah al-Nakha'i katika Hadith Na. 13 na 14.
16. Israil bin Musa au Israil bin Yunus katika Hadith Na. 13.
17. Hatim bin Ismail katika Hadith Na. 21.
18. Sharik bin Abdillah katika Hadith Na. 24.

Kuhusu kila mmoja katika hao, ili kuonesha kuwa si watu wa kutegemeka katika riwaya zao, Sh. Mazrui amevinukuu na kuvitaja vitabu vinavyoeleza hali zao (*kutub al-rijaal*). Hivyo tuyajadili aliyoyaandika ya mmoja baada ya mmoja:

**1. Hassan bin Ibrahim bin Abdillah al-Kurmani**
Akiinukuu *Tahdhib al-Tahdhib* (uk. 214 wa Jz. 2) Sh. Mazrui ameandika kuwa al-Nasai amesema kuwa bwana huyu "si madhubuti"; Ibn Adiy naye amesema kwamba, anavyoona yeye, "ni mkweli isipokuwa anakosea wala hakusudii"; kwamba baadhi ya watu wamesema Imam Ahmad "kazikanusha baadhi ya Hadith zake"; al-Aqili amesema kuwa "katika Hadith zake kuna makosa"; na Ibn Hibban amesema kuwa "huenda akakosa."

Sisi tumekitizama hicho kitabu alichokitaja shekhe wetu huyo, na tumeona kwamba **hakutunukulia yote** yaliyoandikwa humo kuhusu bwana huyu. Ametunukulia kipande cha pili tu na kukiacha cha kwanza kisemacho hivi:
"Amesema Harb al-Kirmani: Nimemsikia Ahmad akimwamini Hasan bin Ibrahim; akisema: Hadith yake ni Hadith ya watu wa kweli (*hadith ahl al-sidq*).
"Na Uthman al-Daarimi, na wengineo, amesema **kutoka kwa Ibn Main: Hana ubaya**.
"Na Mufadh-dhal al-Ghulaby amesema kutoka kwa Ibn Main: *thiqa* (mwaminifu).
"Na Abuu Zar'a naye amesema: Hana ubaya."

Maneno yote hayo Sh. Mazrui ameyaacha; hakutunukulia! Kwa nini?

Hapa napenda tu kumnabihisha msomaji wangu maneno ya Sh. Mazrui aliyoyachapisha katika uk. 17 wa kitabu chake (mstari wa pili na wa tatu). Amesema: "Na lugha 'Hana ubaya' kwa Ibn Main ni sawa sawa na kusema 'Muaminifu' kama alivyonukuu Al-Imam Al-Qannubi..."

Sasa, katika kipande tulichokichapisha hapo juu kwa wino mzito, ambacho Sh. Mazrui amekiacha hakutunukulia, Ibn Main yuyo huyo amesema kuwa bwana huyu "hana ubaya". vipi basi Sh. Mazrui atwambie kuwa riwaya ya *Hadith Thaqalayn* ni ya kutungwa kwa sababu tu yumo mtu huyu katika sanad yake? Hivi sanad huchafuka kwa kuwemo "mwaminifu" ndani yake?!

**2. Israil bin Yunus**
Alilotwambia Sh. Mazrui kuhusu bwana huyu (uk. 32) ni kuwa "wanavyuoni wa Hadithi wametafautiana juu ya usahihi wa Hadithi zake…" Lakini hilo kwetu halitoshi. Kwa hivyo tunamwomba shekhe wetu huyo atufanyie kama alivyotufanyia ya wale wengine. Atwambie maneno hayo yamesemwa na nani katika kitabu/vitabu gani. Tena atunukulie kwa ukamilifu – ya kumtia ila na ya kumsifu – kabla ya sisi nasi kutoa jawabu yetu inshallah.

**3. Al-A'mash Sulayman bin Mihran**
Katika kuweleza bwana huyu, Sh. Mazrui ametegemea vitabu vitatu: *Taqrib al-Tahdhib*, *Tahdhib al-Tahdhib* na *Mizan al-I'tidal*.

Lakini kabla ya kutunukulia yaliyoandikwa humo, ametwambia (uk. 32) kuwa Hadith Na. 3797 iliyomo uk. 992 wa *AL-SUNAN* ya al-Tirmidhi "hakuna ndani yake maneno: 'Nimekuachieni kile ambacho mukishikana nacho baada yangu hamutopotea: kimoja chao ni Kitabu cha Allah… na AHLU BAITII…"

Haya! Hivyo si vitu viwili *vile vile* vilivyotajwa katika riwaya nyengine ambamo vimeitwa VIZITO VIWILI? Ni lazima kila mahali itajwe VIZITO VIWILI? Kwani pakitajwa SITA mahali pamoja, na NUSU DARZENI mahali pengine, patakuwa na makosa? Lililo muhimu katika riwaya hizi ni *KUSHIKAMANA* na viwili hivyo au *KUVIPA* majina? Ilo ninakuachia wewe msomaji uamue!

Sasa tuyaangalie aliyoyanukuu moja baada ya moja, katika huo uk. 32 chini ya Hadith Na. 4:
(i) Amesema Sh. Mazrui: "Lakini *sanad* yake **iko taabani** kwani kuna Al-a'amash...Naye ni mwenye kughushi..."

Suali yetu hapa ni: Ni kipi kilichoifanya sanad yake kuwa "taabani"? ni kuwa al-A'mash "anaghushi"? Kama ni hivyo, kwa nini Sh. Mazrui hakuzisema sanad nyengine, katika hicho hicho kitabu chake, kuwa zi taabani na hali humo mna aliowanukuu kuwa walikuwa wenye kughushi? Kwa nini kubagua? Twataraji atatweleza.

Kama ni kwa sababu yumo al-A'mash basi itabidi kila sanad ambamo yumo yeye iwe i taabani. Jee, Sh. Mazrui yu tayari kulisema hilo kuhusu sanad za Hadith zilizo katika *Sahih Bukhari* (Kitab al-'Ilm), *Sahih Muslim* (Kitab al-Iman, Baabu anna Hubb al-Ansar wa Alii min al-Iman), *Sunan an-Nasai* (Kitab al-Nikah, Baabu al-Hath alaa al-Nikah), *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na 3819, uk. 306 wa Jz. 5), *Sunan Abii Dawud* (Hadith Na. 2526, Jz. 3) na *Sunan Ibn Majah* (Hadith Na. 4173, uk. 1397 wa Jz. 2)? Humo yumo al-A'mash!

(ii) Akasema tena: "Tazama habari za Al-a'amash katika "TAQRIBU AL-TAHDHIB" uk. 254 tarjuma ya 2615, na TAHDHIBU AL-TAHDHIB Jz. 4 uk. 195, tarjama ya 386."

Naam! Tumezitizama. Mbali na chache za kumtia ila, ambazo hazina uzito hivyo, tumezipata nyingi za kumsifu na kumtukuza! Kati ya hizo ni:

- Amesema Ibn al-Madini: "Wenye kuihifadhi ilimu katika umma wa Muhammad (s.a.w.w.) ni watu sita: Abdu bin Dinar wa Makka, al-Zuhri wa Madina, Abuu Is-haq al-Sabi'i na **al-A'mash** wa al-Kufa, Qatadah na Yahya bin Abii Kathir wa Basra."

- Abubakar bin 'Ayah kutoka kwa Mughira amesema: "Alipokufa Ibrahim tulimwendea al-A'mash kwa (mas-ala ya) *faraidh* (mirathi)."

- Amesema Hushaym: "Sikumwona yoyote al-Kufa aliyekijua kukisoma Kitabu cha Mwenyezi Mungu (Qur'ani) kuliko yeye (yaani al-A'mash)."

- Amesema Ibn 'Uyayna: "al-A'mash amewapita wenzake kwa mambo mane: Alikuwa mbora wao katika kuisoma Qur'ani. Alikuwa amezihifadhi Hadith kuliko wote. Alikijua ilimu ya mirathi kuliko wote. Akataja na jambo moja jengine."

- Yahya bin Main amesema: "Jarir, alipokizungumza ya al-A'mash, alikisema: Huyu mi pambo la al-Khasrawani."

- Amesema Shu'ba: "Hakuna yoyote aliyeikata kiu yangu ya Hadith kama alivyonikatia mimi al-A'mash."

- Amesema Abdullah bin Dawud al-Khuraybi: "Shu'ba, alipokuwa akitajwa al-A'mash, alikuwa akisema: Mswahafu! Mswahafu!"

- Amru bin Alii amesema: "al-A'mash alikiitwa mswahafu kwa ukweli wake."

- Ibn Ammar amesema: "Hakuna katika wana-Hadith aliyekuwa thabiti kuliko al-A'mash. Na Mansur pia ni thabiti. Lakini al-A'mash alikijua zaidi *musnad* kuliko yeye."

- Al-Ajili naye amesema: "Alikuwa mwaminifu na thabiti katika Hadith. Alikuwa muhaddith wa watu wa al-Kufa zamani zake, wala hakuwa na kitabu. Alikuwa kichwa katika Qur'ani, mbaya wa umbo, mjuzi wa mas-ala ya mirathi. Alikuwa hakosei harufu (herufi) katika kusoma. Alikuwa na Ushia..."

- Isa bin Yunus naye amesema: "Hatujaona mfano wa al-A'mash, wala sikuona matajiri na masultani wakiwa wanyonge kwa yoyote zaidi ya walivyokuwa kwa al-A'mash pamoja na ufukara wake na uhitaji wake..."

- Na Yahya bin Said al-Qattaan amesema: "Alikuwa (al-A'mash) ni miongoni mwa wafanya-ibada kwa wingi, na mwanachoni mkubwa (*allaamah*) wa Uislamu."

- Wakii' naye amesema: "Nimemfuata karibu miaka miwili. Sikumwona akikidhi hata rakaa moja. Alikuwa na umri wa karibu miaka 70 lakini haikumfutu takbir ya kwanza (ya swala)."

- Al-Khuraybi naye amesema: "Alikufa siku aliyokufa wala hakuacha mtu yoyote aliyemshinda yeye kwa ibada. Na alikuwa mtu wa sunna."

- Amesema Ibn Main: “Ni mwaminifu.”

- Al-Nasai naye amesema: “Ni mwaminifu, thabiti.”

Jee, ndugu msomaji. Mtu kama huyo anapokuwa katika sanad ndio huambiwa sanad hiyo i taabani?

(iii) Akaendelea (shekhe wetu huyo) kutunukulia maneno aliyoyatoa katika *Mizan al-I’tidal* (uk. 414 wa Jz. 2, *tarjama* ya 3517), na akatutaka tuyatizame; nayo ni:
  - “Na amesema Wahb bin Zam’a al-Maruzi: ‘Nimemsikia Ibn Mubarak anasema: Hakika wamezifisidi Hadith za watu wa al-Kufa Abu Is-haq (al-Sabii) na Al a’amash wenu.’”
  - “Na akasema: ‘Nimemsikia Mughirah anasema: Amewaangamiza watu wa al-Kufa Abu Is-haq na Al-a’mash wenu huyu.’”
  - “Na akasema al-Imam Ahmad bin Hanbal: ‘Hadithi za Al-a’amash zinagongana.’”
  - “Anasema al-Dhahabi: ‘Naye anaghushi, na huenda akaghushi kutoka kwa watu madhaifu.’”
  - “Anasema Ibn al-Madini: ‘Al-a’amash alikuwa akikosea sana katika Hadith za hawa (wapokezi) madhaifu.’”

Katika kuyajibu maneno haya, ambayo yanagongana na sifa za mtu huyu tulizozinukuu hapo juu kutoka katika *Tahdhib al-Tahdhib*, pana haja ya kumjulisha al-A’mash: alikuwa ni mtu wa aina gani na – pamoja na Abuu Is-haq – alikiwambia nini watu wa al-Kufa hata ikadaiwa kuwa walizifisidi Hadith za watu wa al-Kufa na kuwaangamiza?

Kwanza kabisa, bwana huyu alikuwa mmoja wa mashekhe wakubwa wa Kishia na *muhaddith* thabiti. Miongoni mwa waliomtaja kuwa alikuwa Shia ni Imam Ibn Qutayba katika kitabuchake kiitwacho *al-Ma’arif*, na Shahristani katika *al-Milal wa an-Nihal*, na wengineo.

Na al-Juzjani naye, katika kumweleza Zubayd katika *Mizan al-I’tidal*, amesema: “Miongoni mwa watu wa al-Kufa kulikuwa na kikundi cha

watu ambao madhihabi yao hayakuwa yakipendwa na watu; hao ni wale vichwa vya wasimuliza wa Hadith wa al-Kufa, kama vile Abuu Is-haq, Mansur, Zubayd al-Yami, al-A'mash, na wendani wao. Hata hivyo watu waliwategemea kwa ajili ya ukweli wa Hadith walizozisimulia..." (*Mizan al-I'tidal*, uk. 66 wa Jz. 1 tarjama 2829).

Lakini hayo "madhihabi yao" ambayo "hayakuwa yakipendwa na watu" ni yapi? Bila shaka ni yale – kama wafanyavo mashia wote – ya kumfadhihilisha Imam Alii (a.s.) juu ya maswahaba wote, na kuwahimiza watu wawapende *ahlul bayt* na kushikamana nao. Hayo hayakupendwa na wapinzani wa Imam Alii (a.s.) wa zama hizo, na hata wa hizi zama zetu, kama Sh. Juma Moh'd Mazrui. Ndiyo wakamhujumu bwana huyu.

Pengine lililopelekea bwana huyu kuchukiwa na wapinzani wa Imam Alii (a.s.), hata wengine wakamjeruhi ni ile swaraha yake, kama visa hivi vianvyoonesha:

- Ibn Khalikan, katika kitabu chake kiitwacho *Wafayat al-A'yan* chini ya tarjama ya bwana huyu, ameeleza kisa hiki:
  "Khalifa Hisham bin Malik alimtumia mtu amwambie al-A'mash amwandikie sifa za Uthman na mabaya ya Alii. Al-A'mash akaitwaa ile barua na kuitia katika kinywa cha mbuzi ambaye aliitafuna. Akamwambia yule mjumbe: 'Mwambie hii ndiyo jawabu yake.' Yule mjumbe akamwambia al-A'mash: '(Hisham) ameapa kuwa ataniuwa kama sitampelekea jawabu yako.' Akawaomba rafiki zake na jamaa zake waseme naye. Walipofaulu kusema naye, alimwandikia: 'Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwenye kurehemu. Baada ya hili, lau Uthman angelikuwa na mema ya watu wote duniani, yasingekunufaisha. Na lau Alii angelikuwa na maovu ya watu wote wa duniani, yasingekudhuru. Na juu yako kuitizama nafsi yako." (uk. 402 wa Jz. 2, tarjama 271).
- Ali bin Khashram amesema: "Nimemsikia al-Fadhl bin Musa akisema: 'Tuliingia kwa al-A'mash – mimi na Abuu Hanifa - kumzuru alipokuwa mgonjwa. Abuu Hanifa akamwambia:

'Ewe Abuu Muhammad! Kama si kuogopa kukuthakilisha, ningekuzuru zaidi ya hivi ninavyokuzuru.' Al-A'mash akamjibu: 'Wallahi! Wewe u thakili kwangu ukiwa nyumbani kwako, kefu ukiningia kwangu?' al-Fadhl akaendelea kusema: Tulipotoka kwake, Abuu Hanifa akasema: 'Al-A'mash hafungi Ramadhani kabisa!' Ibn Khashram akamuuliza al-Fadhl: 'Anamaanisha nini Abuu Hanifa kwa maneno yale?' Al-Fadhl akamjibu: 'al-A'mash alikila daku kwa kufuata Hadith ya Hudhayfa (bin al-Yamani).'"

Kisa hiki kimeelezwa katika barua Na. 16 katika *al-Muraaja'at* ya al-Imam Abdul Husayn Sharaf al-Din, chini ya tarjama Na. 39 ya Sulayman bin Mihran.

Huyo, ndugu msomaji, ndiye al-A'mash. Basi pana ajabu gani wapinzani wa Imam Alii (a.s.) wasimchukie? Wala hilo la kuwategemea watu kama hao, pamoja na Ushia wao, si "kwa ajili ya ukweli wa Hadith walizosimulia" tu, bali ni kwa ajili – lau watazikataa Hadith zilizopokewa kwao - pasingekuweko Hadith! Ameyasema hayo Imam al-Dhahabi, katika Jz. 1 ya *Mizan* yake, chini ya tarjama ya Aban bin Taghlib.

**4. Atiyya bin Sa'd bin Junada Al-'Awfi**

Kuhusu bwana huyu Sh. Mazrui ameanza kwa kutwambia kuwa "ni Shia wa al-Kufa." Kisha akatunukulia maneno yaliyomo uk. 200 wa Jz. 7 ya *Taqrib al-Tahdhib* (kwa nuskha yetu ni uk. 590 – 592 wa Jz. 5), tarjama ya 414 (kwa yetu 4755) kuwa Imam Ahmad bin Hanbal amesema: "Hadithi zake ni dhaifu"; na Abuu Hatim na al-Nasai nao wakasema "dhaifu". Pia ametunukulia ya *Taqrib al-Tahdhib* kuwa Imam bin Hajar amesema: "Mkweli, anakosea sana, Shia mwenye kughushi."

Lakini shekhe wetu huyo hakutunukulia ya Ibn Adiy ambaye amesema: "Amepokea (Hadith zake) kwa kundi kubwa la waaminifu. Na 'Atiyya amepokea Hadith nyingi kwa Abuu Said (al-Khudri), na kwa wasiokuwa Abuu Said. Naye, pamoja na udhaifu wake, huandikwa Hadith yake. Akihisabiwa kuwa miongoni mwa Shia wa al-Kufa."

TWASEMA: Bila shake, kwa maneno kama hayo ya Ibn Adiy, ndio Hadith zake zikaandikwa katika *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na. 2716 katika uk. 110 wa Jz. 4), *Sunan Abii Dawud* (Hadith Na. 3468, uk. 279 wa Jz. 3) na *Sunan Ibn Majah* (Hadith 2283, uk. 766 wa Jz. 2).

Jengine ni kwamba, kwa mujibu wa Ibn Sa'd katika *Twabaqat* yake (uk. 304 wa Jz. 6), bwana huyu akijulikana sana kwa mapenzi yake kwa Imam Alii (a.s.) ambaye ndiye aliyemwambia babake amwite 'Atiyya (maana yake: zawadi ya Mwenyezi Mungu).

Alipokuwa Hajjaaj bin Yusuf ni Khalifa, akataka kumtahini 'Atiyya kwa mapenzi yake hayo, alimwandikia Liwali wake aliyekiitwa Muhammad bin al-Qasim al-Thaqafi, kuwa: "Mwite 'Atiyya umwambie amlaani Alii bin Abii Twalib. Akikataa mpige viboko 400, na umnyoe kichwa chake na ndevu zake." Liwali huyo akamwita na kumsomea barua aliyoletewa. Lakini 'Atiyya akakataa. Kwa hivyo Liwali akamfanyia vile alivyoamrishwa!

Baada ya kukieleza kisa hicho, ambacho sisi hapa tumekifupisha, Ibn Sa'd amesema (uk. 304) kuhusu bwana huyu: "Alikuwa mwaminifu, na ana hadith nzuri (*swaalilah*)."

Hivyo, ukiizingatia sababu kubwa ya ila alizotiwa bwana huyu utaona kwamba ni Ushia wake na kumpenda kwake Imam Alii (a.s.)! Lakini la ajabu ni kuwa watu hawa huzijeruhi sanad zilizo na wanaompenda Imam Alii (a.s.), wakazipokea kwa mikono miwili zile zilizo na waliomlaani! (Tiz. uk. 29-30 humu).

**5. Bishr bin Walid**

Kuhusu bwana huyu, Sh. Mazrui – akiinukuu *Lisan al-Mizan* ya Ibn Hajar (uk. 35 wa Jz. 2 tarjama Na. 120) – ameandika: "Wametafautiana juu yake. Anasema al-Salmani: 'Hadithi zake ni *munkar*.' Anasema Ibn Main katika moja ya kauli zake mbili: 'Ni *dhaifu*.' Na akasema Salih bin Moh'd: 'Alikuwa mkweli lakini hakuwa mwenye kufahamu: alikuwa kaharibika akili kwa sababu ya utu uzima."

Kwa bakhti mbaya, mimi kitabu hicho sina katika maktaba yangu kwa hivi sasa. Lakini Inshallah nitakitafuta. Hata hivyo ningependa ndugu msomaji uyajue na haya mengine, yaliyo katika vitabu vyengine, ambayo haikumpitikia Sh. Mazrui kuyadhukuru, ili uweze kumweka bwana huyu katika mizani adilifu:
Katika uk. 326-327 wa Jz. 1 ya *Mizan al-I'tidal* ya al-Dhahabi imeandikwa: "Alikuwa mwingi kwa Fiqhi na mfanya–ibada sana. Alikuwa na uradi wa kuswali rakaa 200 kwa mchana na usiku baada ya kupooza mwili na kuzeeka..."

Na al-Salmi amepokea kwa al-Dar al-Qutnii kuwa (Bishr) ni: "Mwaminifu."

Na katika uk. 81 wa Jz. 7 ya *Tarikh Bughdad* imeandikwa: "Bishr alikuwa kigogo kati ya vigogo vya Waislamu; na alikuwa *aalim* mcha-Mungu, mkali katika mlango wa hukmu, mwingi wa Fiqhi... na watu walitwaa kwake Fiqhi na mas-ala mengine (ya dini) ambayo haimkiniki kuyakusanya."

**6. Muhammad bin Twalha al-Yaami al-Kufi**
Kuhusu bwana huyu, Sh. Mazrui – akinukuu yaliyomo katika uk. 211 wa Jz. 9, tarjama Na. 381 (kwa nuskha yetu ni uk. 223-224 wa Jz. 7, tarjama Na. 6223) ya *Tahdhib al-Tahdhib* – ameandika: "Anasema Ibn Main: '(Watu) watatu Hadithi zao zinaepukwa (mmoja ni) Moh'd bin Talha.' Na akasema tena Ibn Main: 'Ni dhaifu.' Anasema al-Nasai: 'Si madhubut.' Wanasema Ibn Hibban na Abu Daud: 'Alikuwa akikosea.' Anasema Ibn Sa'ad: 'Alikuwa na Hadithi nyingi *munkar*."

Lakini hakutunukulia kuwa katika kurasa hizo hizo za kitabu hicho hicho, pameandikwa:
"Amesema mtoto wa Abuu Khaythama kutoka kwa Ibn Main kwamba Muhammad bin Twalha ni mwema (*swalih*)… Amesema Abuu Zar'ah: Ni mwema… Amesema Ahmad (bin Hanbal): Ni mwaminifu. Na amsema al-Ajili: Ni mwaminifu isipokuwa aliyasikia (anayoyasimulia) kwa babake wakati yu mdogo. Na Bishr bin Walid amesema: Alikuwa bwana mtukufu."

Inshallah, katika sura ya mwisho ya kitabu hiki nitaeleza kwa nini kukawa na migongano ya jinsi ya wapokezi wanavyoelezwa na watu mbalimbali. Ni historia ndefu!

**7. Ismail bin Musa**
Alilotwambia Sh. Mazrui kuhusu bwana huyu (uk. 33 wa kitabu chake) ni kuwa "ni Shia gogo."

Hilo tu! Bas! Kwa hivyo sanad yake imechafuka kwa sababu hiyo?!

Kisha akatutajia uk. 292 wa Jz. 1, tarjama Na. 6 (kwa nuskha yetu ni uk. 344-345 wa Jz. 1, tarjama Na. 532) ya *Tahdhib al-Tahdhib* ambao tumeutizama tukayaona yafuatayo:
"Amesema Ibn Abii Hatim: 'Nimemuuliza babangu kuhusu yeye (Ismail bin Musa), akasema: Ni Mkweli.' Na amesema Matwin: 'Alikuwa mkweli.' Na al-Nasai amesema: 'Hauna ubaya.' Amesema Ibn Hibban katika *al-Thiqaat*: 'Anakosea'. (ingawa Ibn Hajar al-'Asqalanii, mwandishi wa hiyo *Tahdhib al-Tahdhib*, amesema hapo chini kuwa yeye hakuona hilo la kuwa Ibn Hibbaan amesema hivyo katika nuskha aliyoiona yeye kwa khati ya al-Hafidh Abii Abii al-Bakrii.) Akasema tena (Ibn Hibbaan): 'Abukar bin Abii Shayba au Hanaad bin al-Sariy alikitukataza kwenda kwake. Akitwambia: Fasiki yule anawatukana *salaf* (maswahaba waliotangulia).' Ibn Adiy naye amesema: '…(Watu) wakimpinga kwa kutopea kwake (*ghuluw*) katika Ushia."

Hayo ndiyo yaliyomo katika hiyo *Tahdhib al-Tahdhib*.

Hapa napenda msomaji atambue kwamba lililomchongea bwana huyu, kama lilivyowachongea wengi wa hawa ambao Sh. Mazrui anazihujumu sanad zao katika kitabu chake, ni huo aliouona yeye kuwa ni "ugogo" wa Ushia wao. Kama ni hivyo basi, itabidi zikataliwe Hadith nyingi sana ambazo zimepokewa kwa mashia kama hao katika vitabu vingi vya Hadith vya *jumhur*.

Kwa mfano, yeye bwana huyu yumo katika sanad ya Hadith iliyopokewa

na al-Tirmidhi (Hadith Na. 3802 katika uk. 299 wa Jz. 5 ya *Sunan al-Tirmidhi*), Abuu Dawud (Hadith Na. 4486 katika uk. 165 wa Jz. 4 ya *Sunan Abii Dawud*), na Ibn Majah (Hadith Na. 31 katika uk. 13 wa Jz. 1 ya *Sunan Ibn Majah*). Hata Imam Bukhari pia (katika Jz. 4 ya *Sahih Bukhari*, Kitab Bad'I al-Khalq na Baabu 'Alaamaat an-Nubuwwat fii al-Islam). Jee, Hadith hizo zote zikataliwe kwa kuwa bwana huyu yumo katika sanad zake na kwa vile yeye "ni Shia gogo"?!

Na wanaposema "anatukana *salaf* " huwa wanakusudia nini? Kwa fikra yao, huwa wamekusudia kila yule ambaye amenukuu riwaya ambayo ndani yake amemnakidi yoyote katika maswahaba, hata kama yale aliyoyanukuu ni kweli: kama vile kusema kuwa Muawiya alikwenda kinyume cha Qur'ani na sunna pale alipomfanya Ziyad bin Sumayya (aliyekuwa mwanaharamu) kuwa ni mwanahalali wa Abu Sufyan; au kwamba alimpa utawala Bisr bin Artwat juu ya Waislamu akauwa watoto, wazee na wanawake; au kwamba alipangana njama za kumlisha sumu Imam Hasan (a.s.); au kwamba Mughira bin Shu'ba alizini na Ummu Jamil; au kwamba Khalid bin Walid alimuuwa Maalik bin Nuwaryah kwa dhulma, halafu "akamuowa" mke wake siku ile ile bila ya kungojea eda kwisha (!), na mengineyo. Wanapoyanukuu kama haya ndipo wanapoitwa mafasiki na watu kuziwa kuzikubali Hadith ambazo sanad zake zina majina yao!

**8. Taliid bin Sulayman**

Kuhusu bwana huyu, kwa kunukuu uk. 447 wa Jz. 1, tarjama Na. 948 (kwa nuskha yetu ni uk. 536-537 wa Jz. 1, tarjama Na. 841) ya *Tahdhib al-Tahdhib*, Sh. Mazrui ameandika kuwa ni "Shia, mwongo, dhaifu, anasimilia Hadith za kutunga, Hadithi zake ni *munkar* na anatukana Masahaba na anaghushi." Kisha, kudhihirisha lililo moyoni mwake, shekhe wetu akaongeza maneno yake mwenyewe kuwa: "Balaa zote zimejikusanya kwake."

Mbali ya hayo aliyoyataja Sh. Mazrui kwa ufupi, katika hizo kurasa tulizozitaja hapo juu za hiyo hiyo *Tahdhib al-Tahdhib*, mna yafuatayo:
"al-Mazrui amesema kutoka kwa Ahmad: 'Madhihabi yake yalikuwa

ni ya Shia. Na hatukuona ubaya kwake.' Akasema tena: 'Nimeandika Hadith nyingi kutoka kwake zilizotoka kwa Abii al-Jahaaf.'

"Na al-Juzjani amesema: 'Nimemsikia Ahmad bin Hanbal akisema: Amesema Taliid bin Sulayman. Naye, kwangu, alikisema urongo.'

"Na Ibn Main amesema: 'Alikuweko Baghdad. Na nimesikia kwake, na sio kitu.' Na amesema mahali pengine: 'Mrongo. Alikuwa akimtukana Uthman. Na anayemtukana Uthman au Twalha, au yoyote kati ya maswahaba wa Mtume wa Mwenyezi Mungu (s.a.w.w.), ni *dajjal*. Haziandikwi Hadith zake, na laana ya Mwenyezi Mungu, malaika na watu wote i juu yake.'

"Akasema tena: 'Alikaa juu ya dari pamoja na *mawla* wa Uthman, akamtukana Uthman. Yule *mawla* wa Uthman akamshika na kumtupa kutoka darini. Mguu wake ukavunjika, akawa anakwenda kwa gongo.'

"Bukhari naye amesema: 'Yahya bin Main amemsema na amemtupa.'

"Na al-'Ajlii amesema: 'Hana ubaya. Alikuwa Shia na akighushi.'

"Ibn 'Ammar naye amesema: 'Wamedai kuwa hana ubaya.'

"Abuu Dawud amesema: 'Ni *raafidhii* (Shia), *khabith* (mwovu), mtu mbaya anamtukana Abu Bakar na Umar.'

"Na al-Nasai amesema: 'Dhaifu'

"Na Ya'qub bin Sufyan amesema: 'Ni *raafidhii*, *khabithi*. Nimemsikia Ubaydillahi bin Musa akimwambia mtoto wake, Muhammad: Jee, sikukwambia mimi kuwa usiandike Hadith za Taliid huyu?'

"Na Swalih bin Muhammad amesmea: 'Watu wa Hadith walikimwita *baliid*, na alikuwa na tabia mbaya. Hadith zake hazitolewi hujja, wala hana kitu.'

“Ibn Adiy naye amesema: ‘Kwa riwaya zake, inaonekana kuwa yu dhaifu.”

Kwa urefu, hayo ndiyo ambayo Sh.Mazrui hakutunukulia!

**NA SISI TWASEMA:** Ukiyataamali maneno yote tuliyoyadondoa hapo juu itakudhihirikia kuwa sababu kubwa ya kudhooofisha na kukataa Hadith ambazo bwana huyu yumo katika sanad zake ni: (i) kuwa alikuwa Shia, na (ii) alikuwa akitukana maswahaba, khaswa Abu Bakar, Umar na Uthman. Hilo ndilo liliomfanya hata Sh. Mazrui aongeze maneno yake pale aliposema (uk. 33 wa kitabu chake): ‘Balaa zote zimejikusanya kwake”! Kweli, wasemavyo Waswahili: Lililo moyoni ulimi huiba!

Lakini jee! Kuwa Shia, hata awe “gogo” vipi, ni hujja ya kuikatalia Hadith ambamo yeye yumo katika sanad zake? Hilo tumeshaliona humu (uk. 26-27) kuwa si hujja. Kama itakuwa ni hujja, basi *jumhur* (majority) ya Waislamu wasio Shia watakuwa hawana Hadith za kuzitegemea, kama alivyosema Imam al-Dhahabi katika *Mizan* yake.

Jee kutukana swahaba, hata awe Abu Bakar, Umar au Uthman?

Hilo pia si hujja. Kama lingekuwa ni hujja, lingekuwa ni kwa kila swahaba; lakini mbona si hivyo? Hebu tuiangalie hii mifano miwili mitatu ifuatayo kisha, ewe ndugu msomaji, ujiamulie mwenyewe:
**Wa kwanza** ni wa yule mtu anayeitwa Hariz bin Uthman. Mtu huyu, alipokuwa akiswali msikitini, alikuwa hatoki mpaka **amlaani** Imam Alii (a.s.) **laana sabiini** kila siku!

Amesema Isma’il bin Ayyaash: “Niliandamana na Hariz kutoka Misr mpaka Makka, akawa anamtukana Alii na kumlaani. Akanambia: Haya maneno yanayosimuliwa na watu kuwa Mtume (s.a.w.w.) amemwambia Alii: ‘Wewe kwangu u daraja ya Harun kwa Musa’ ni kweli. Lakini aliyeyasikia amekosea! Nikamuuliza: (Sawa) ni vipi? Akasema: Ni ‘Wewe kwangu u mahali pa Qarun kwa Musa’! Nikamuuliza: Umemsikia nani? Akasema: Nimesikia al-Walid bin Abdilmalik akisema hivyo juu ya

mimbari! (Tiz. uk. 115 wa Jz. 4 ya *Tarikh Ibn Asakir*, na uk. 268 wa Jz. 8 wa *Tarikh al-Khatib*).

Haya! Kisha mtu kama huyo Hadith zake zapatikana katika *Sahih Bukhari*, *Sunan Abii Dawud*, *Sunan al-Tirmidhi* na vingienevyo; na zakubaliwa!

**Wa pili** ni wa Khalid al-Qasri. Huyu, kwa mujibu wa Imam al-Dhahabi katika uk. 633 wa Jz. 1 ya *Mizan* yake, alikuwa ni "*mkweli, lakini naasiby*, mwenye chuki, dhalimu mkubwa."

Na katika uk. 20-21 wa Jz. 10 ya *Tarikh Ibn Kathir* imeelezwa kwamba "alikuwa mtu mwovu aliyekimtukana Alii bin Abii Twalib. Mamake alikuwa Mkristo, naye (huyo Khalid) alikituhumiwa katika dini yake. Alimjengea mamake kanisa katika nyumba yake!"

Mtu kama huyo ameitwa *thiqah* (mwaminifu) na Ibn Hibbaan!

**Wa tatu** ni Is-haq bin Suwaid al-Adawi al-Basri. Huyu alikuwa akimshambulia Imam Alii (a.s.) vikali sana. Na akisema: "Simpendi Alii"!

Mtu kama huyo ameitwa *thiqah* na Imam Ahmad, Ibn Ma'in na al-Nasai; na Hadith zake zimo katika *Sahih Bukhari*, *Sahih Muslim*, *Sunan Abii Dawud* na *Sunan al-Nasai*! (Tiz. uk. 253-254 wa Jz. 1 ya *Tahdhib al-Tahdhib*).

Mbali mifano ya 'Imran bin Hittwaan, Thawr bin Zayd al-Dayli, al-Juzjani, Isma'il bin Samii al-Hanafi, Azhar bin Abdillah na wengineo – waliokuwa maadui wakubwa wa Imam Alii (a.s.) – ambao wameitwa *thiqah* na Hadith zao kukubaliwa!

Tuyasemeje haya? Sh. Mazrui atatwambiaje? Hii ndiyo "*Al-Qistasu al-Mustaqim*"? Ndiyo "*Mezani ya Haki*"? *Kayfa tahkumun*? Mnahukumu vipi? (Sura 68:36) Kweli, walivyosema Waswahili: Kigumba kwa nguwe, kwa binadamu kichungu!

**9. Abuu Israil**

Hii ni kun-ya ya watu wawili katika *Tahdhib al-Tahdhib*. Mmoja ni Abuu Israil-al-Jushamiy ambaye jina lake ni Shuayb. Sidhani kama Sh. Mazrui amemkusudia huyu kwa vile ambavyo, katika tarjama yake Na. 8219 iliyomo katika uk. 11 wa Jz. 10 ya *Tahdhib al-Tahdhib*, hakutajwa kwa ila alizozitaja yeye katika uk. 34 wa kitabu chake.

Wa pili ni Abuu Isral al-Mulaiy ambaye jina lake kamili ni Ismail bin Khalifa al-'Absiy. Huyu itakuwa ndiye ambaye Sh. Mazrui amemkusudia kwa vile ambavyo ila alizozinukuu yeye katika kitabu chake zinalingana na zile zilizotajwa katika tarjama Na. 475 iliyomo katika uk. 306 wa Jz. 1 ya nuskha yetu ya *Tahdhib al-Tahdhib*.

Mbali ya yale aliyoyanukuu Sh. Mazrui kuwa bwana huyu ni "Shia dhaifu, Hadithi zake ni *munkar*, hana uwezo wa kuhifadhi, anakosea (katika Haidithi)", kuna na ya zaidi; kama vile: "wana-Hadith hawaandiki Hadith zake, alikuwa akimtukana Uthman, ni mzushi mpotoshi, na pamoja na yote madhihabi yake ni maovu"!

Lakini ukizitaamali ila zote hizo utaona, kama tulivyoona kwa wengine waliotangulia humu, kuwa kilichomchongea bwana huyu hata akajerujiwa na riwaya zake zikambiwa ziachwe ni kule "kuwa Shia, anamtukana Uthman na madhihabi yake (Ushia) ni maovu". Hilo tu!

Kama ni hivyo basi, hatuna majibu zaidi ya yale tuliyoyatoa kumtetea Taliid bin Sulayman hapo juu. Tafadhali yasome tena.

**10. Muhammad bin Fudhayi bin Ghazwan**

Katika kumjeruhi bwana huyu Sh. Mazrui (uk. 34) hakutwambia la zaidi kuliko kuwa "ni Shia gogo". Wala hakupenda kututolea tarjama yake, kama alivyofanya za wengine, katika vitabu alivyozoeya kuvinukuu. Kana kwamba hilo la Ushia peke yake linatosha kumjeruhia mtu. Lakini sisi, ili kusimamisha *Al-Qistasu al-Mustaqim* (mezani ya haki), tutanukuu yaliyomo katika vitabu hivyo, bali na ya ziada, halafu tukuachie wewe msomaji uamue.

Hebu tuanze na *Mizan al-I'tidal* ya Imam al-Dhahabi. Katika tarjama Na. 8062 iliyomo katika uk. 9-10 wa Jz. 4, imeandikwa: "Ibn Main amemkubali ni mwaminifu. Na Ahmad (bin Hanbal) amesema: Ni mzuri wa Hadith, Shia. Na Abuu Dawuud naye amesema: Alikuwa Shia mpotoshi. Na Ibn Sa'd akasema: Baadhi ya watu hawamtolei hujja."

Sasa tuiangalie *Tahdhib al-Tahdhib* ambayo Sh. Mazrui ameitumia sana. Humo, katika tarjama Na. 6480 iliyomo uk. 380 wa Jz. 7, imeandikwa: "Harb amempokea Ahmad kuwa: Alikuwa Shia, na alikuwa mzuri wa Hadith. Na Uthman al-Darimiy amempokea Ibn Main kuwa: Ni mwaminifu. Na Abuu Zar'ah amesema: Ni mkweli kati ya wenye ilimu (*ahl al-'ilm*). Abuu Hatim naye amesema: Ni sheikh. Al-Nasai amesema: Hana ubaya. Ibn Hibbaan naye amemtaja katika *al-Thiqaat* kuwa: Alikuwa akipita mipaka katika Ushia."

Kuthibitisha uaminifu wake, bwana huyu utamwona katika sanad za *Sahih Bukhari* (Kitab al-Iman, Babu Swaum Ramadhan Ihtisaban), *Sahih Muslim* (Kitab al-Imam Babu Bayan al-Was-wasah), *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na. 4747, uk. 237, Jz. 4) na *Sunan Ibn Majah* (Hadith Na. 40, uk. 15, Jz.1).

**11. Habib bin Abii Thabit**

Na huyu naye Sh. Mazrui, kama alivyotufanyia ya Muhammad bin Fudhayl bin Ghazwan hapo juu, hakutunukulia tarjama yake kwa tafsili isipokuwa kusema kwamba ni miongoni mwa "Mudallisun (wenye kughushi)".

Lakini tukiangalia *Tahdhib al-Tahdhib* (tarjama Na.1134 iliyomo uk. 153-154 wa Jz. 2) twaona imeandikwa hivi: "Al-'Ajili amesema: Ni mtu wa al-Kufa, *taabi'i*, mwaminifu. Na Ibn Main na al-Nasai wamesema: Ni mwaminifu. Na Ibn Abii Maryam amempokea Ibn Main akisema: Ni mwaminifu, hujja. Akaulizwa ni madhubuti? Akajibu: Ndiyo... Na Ibn Hibbaan naye amesema katika *al-Thiqqat*: Alikwa *mudalis*...Ibn 'Awn amesema:... Alikuwa chongo. Al-Azdii amesema Habib ni mwaminifu, mkweli... Ibn Khuzayma naye amesema katika *Sahih* yake: Alikuwa *mudallis*..."

Tukija kwenye *Mizan al-I'tidal* (tarjama Na. 1690 iliyomo uk. 451 wa Jz. 1) twaona haya: "Habib bin Abii Thabit ni miongoni mwa *taab'in* waaminifuu... Yahya bin Main na jamaa wengine wamesema ni mwaminifu. Na wote wakusanyaji wa *Sihah* (yaani Bukhari, Muslim, Abuu Dawud, al-Tirmidhi, al-Nasai na Ibn Majah) wamemtolea hujja bila ya kusitasita. Na ila kubwa aliyoitwa na Ibn 'Awn ni kwamba alikuwa chongo. Na hilo ni wasifu (wake), si *jarh* (la kumjeruhia)..."

Hadith ambazo bwana huyu yumo katika sanad zake utazipata katika *Sahih Bukhari* (Kitab Bad'i al-Khalq, Bab Man Instasaba Ilaa Aaabaaihi), *Sahih Muslim* (Kitab al-Jihad, Bab Sulhu al-Hudaybiya), *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na. 3876, uk. 328 wa Jz. 5), *Sunan Abii Dawud* (Hadith Na. 2529, uk. 17 wa Jz. 3), *Sunan al-Nasai* (Kitab al-Ghusl wa al-Tayammum, Bab al-Wadhuu min al-Madhiy) na *Sunan ibn Majah* (Hadith Na. 148, uk. 52 wa Jz. 1).

Bila shaka bwana huyu alikwua ni Shia, kama alivyosema hilo Ibn Qutayba katika *al-Ma'rif* yake, na Sharistan katika *al-Milal wa al-Nihal* yake. Jee hii ndiyo sababu ya Sh. Mazrui akamjeruhi na kuziacha sifa zake zote nzurizuri? Msomaji amua!

**12. Kathir bin Zayd**

Katika kuijeruhi sanad ya Hadith ambamo bwana huyu yumo Sh. Mazrui, kwa kuinukuu *Tahdhib al-Tahdhib*, amesema tu kuwa "ni dhaifu" bila ya kututajia ni nani aliyesema hivyo.

Lakini sisi, kwa upande wetu, tumekitizama kitabu hicho na tumeona, katika tarjama Na. 5801 iliyomo uk. 551-552 wa Jz. 6 ya nuskha yetu, kuwa aliyesema hivyo ni al-Nasai. Lakini hapo hapo kuna waliosema vyengine. Kwa mfano: "Abdullah bin Ahmad amempokea babake akisema: Sioni ana ubaya. Na Abdulla bin al-Dawraqii amempokea Ibn Main akisema: Hana ubaya. Na Muawiya bin Swalih na wengineo wamempokea Ibn Main akisema: Ni mwema.. Na Ibn Ammar al-Muuswilii amsema: Ni mwaminifu... Abuu Zur'ah naye amesema: Ni mkweli, ana ulaini. Abuu Hatim amesema: Ni mwema, hana nguvu, Hadith zake huandikwa... Na Ibn Hibbaan amemtaja katika *al-Thiqaat*."

Mbali ya hayo, katika tarjama Na. 6938 iliyomo uk. 404-405 wa Jz. 3 ya *Mizan al-I'tidal* imeadnikwa: "...Amemsema Ibn Adiy: Sioni ubaya wa Hadith za Kathir."

Jee, baada ya yote hayo, tushike hapo hapo pa Sh. Juma Moh'd Al-Mazrui, kuwa sanad ya Hadith yenye jina la bwana huyu si Hadith ya kweli; ni ya kutungwa? Uamuzi ninakuachia wewe ndugu msomaji.

**13. Zayd bin Hasan al-Anmati**

Katika kumjeruhi bwana huyu Sh. Mazrui ametunukulia ya Abuu Hatima kuwa amesema "Hadith zake ni *munkar*." Hilo tuneliona katika tarjama Na. 2198 iliyomo uk. 222 wa Jz. 3 ya *Tahdhib al-Tahdhib* na tarjama Na. 3001 iliyomo uk. 102 wa Jz. 2 ya *Mizan al-I'tidal*.

Lakini mna na kipande ambacho shekhe wetu huyo ameghafilikia nacho! Hiki ni kile kisemacho: "Na Ibn Hibbaan amemtaja katika *al-Thiqaat* (waaminifu)". Hilo ni vyema tulikumbuke pia.

**14. Jarir bin Abdilhamid**

Kuhusu bwana huyu, Sh. Mazrui amesema: "Ni mwenye kuchanganyikiwa." Kisha akatuelekeza kwenye *Tahdhib al-Tahdhib* Jz. 2, uk. 65, tarjama Na. 116.

Sisi tumekiangalia kitabu hicho lakini, kwa nuskha tuliyonayo sisi ni Jz. 2, uk. 41-43, tarjama Na. 957. Humo, mbali ya hilo moja alililinukuu yeye, kuna mengi mazuri aliyoyaacha! Hapa chini tunakudondolea baadhi tu.

Katika kurasa tulizozitaja hapo juu, imeandikwa: "Alikuwa mwaminifu. Watu wakimfuatia. Ibn Ammar al-Muuswilii amesema: Ni hujja. Vitabu vyake vilikuwa sahihi... Na Alii bin al-Madiinii amesema: Jarir alikuwa *swahib layl* (mfanyaibada usiku)... Al-'Ajili naye amesema: Ni mtu wa al-Kufa, mwaminifu... Ibn Abii Hatim amesema: Nilimuuliza babangu kuhusu Abuu al-Ah'was na Jarir kwa Hadith ya Huswayn. Akasema: Jarir alikuwa na akili zaidi. Jarir ninampenda zaidi. Nikaamuliza:

(Inafaa) kutolea hujja Hadith zake? Akanijibu: Naam! Jarir ni mwaminifu... Na al-Nisai amesema: Ni mwaminifu. Ibn Khurash naye akasema: Ni mkweli. Na Abuu al-Qasim al-Laalikaiy amesema: Kumekongamanwa kuwa yu mwaminifu..."

Utamwona katika sanad za Hadith zilizomo katika *Sahih Bukhari* (Kitab al-Ilm, Bab Man Ja'ala li Ahl al-Ilm Ayyaaman Mu'limah), *Sahih Muslim* (Kitab al-Jihad, Bab Sulhu al-Hudaybiyah), *Sunan Abii Dawud* (uk. 321 wa Jz. 3), *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na. 3043, uk. 234 wa Jz. 4), *Sunan al-Nisai* (Kitab al-Sahw, Bab al-Tanahnuhi fii al-Swalaat).

Haya! Huyo hapo ndiye Jarir. Mtu kama huyo ni wa kukataliwa riwaya zake? Au ni kwa vile Qutayba amesema kuwa amemsikia akimtukana Muawiya kweupe?! (Tiz uk. 43 wa Jz. 2 ya *Tahdhib al-Tahdhib*).

**15. Al-Hasan bin Ubaydhillah Al-Nakha'i**
Kuhusu bwana huyu Sh. Mazrui kwa kuinukuu *Tahdhib al-Tahdhib*, ameandika: "Wengine wememsifu, lakini al-Bukhari anasema: "Sikuzipokea Hadithi za Al-hasan bin Ubaidillahi kwa sababu Hadithi zake zote zinagongana, na al-Dar Qutni kamdhaifisha kwa kumlinganisha na Al-a'amash… (akasema) 'Al-Hasan si madhubuti wala usimlinganishe na Al-a'amash."

Maneno kama hayo tumeyaona, kwa nuskha yetu, katika uk. 271 wa Jz. 2 ya *Tahdhib al-Tahdhib* (tarjama Na. 1311). Lakini kwa nini Sh. Mazrui hakupendelea kutunukulia waliyoyasema hao "wengine" waliomsifu bwana huyu? Kwa manufaa ya wasomaji wetu watukufu tunayanukuu hapa chini:
"Ibn Ma'in amesema: Ni mwaminifu mwema. Na al-'Ajili na Abu Hatim wamesema: Ni mwaminifu…Na al-Saaji amesema: Ni mkweli…"

Na hayo maneno ya al-Dar Qutni – ya kuwa "Al-Hasan si madhubuti wala usimlinganishe na Al-a'amash" – ukiyazingatia kwa makini, utayaona kuwa hayaowani kabisa na yale aliyoyasema Sh. Mazrui alipomjeruhi al-A'mash (tiz. uk. 18 humu). Hayo yanathubutisha kuwa al-A'mash alikuwa madhubuti.

Sasa uamuzi ni wako ndugu msomaji.

**16. Israil**

Katika kumjeruhi bwana huyu Sh. Mazrui amesema: "Haikunibainikia ni yupi mmoja: Israil bin Musa au Israil bin Yunus. Wa mwanzo ni *Layyin* na wa pili ni dhaifu…"

Kwa hiyo tuwatizame wote wailli:

*(i) Israil Bin Musa*

Kwa mujibu wa tarjama Na. 433 iliyomo uk. 277 wa Jz. 1 ya *Tahdhib al-Tahdhib*, aliyesema kuwa bwana huyu ni *layyin* ni al-Azdi "peke yake". Ibn Ma'in na Abuu Hatim wamesema ni "mwaminifu"; Abuu Hatim akaongeza: "Hana ubaya". Al-Nasai naye amesema: "Hana ubaya". Na Ibn Hibbaan "amemtaja katika *al-Thiqaat* (waaminifu)."

*(ii) Israil Bin Yunus*

Sh. Mazrui ametangulia kumtaja bwana huyu (uk. 32 wa kitabu chake), akasema kuwa "wanavyuoni wa Hadith wametafautiana juu ya usahihi wa Hadith zake..", lakini hapa (uk. 35 wa kitabu chake) amesema "ni dhaifu".

Kuhusu hizo tofauti ambazo "wanavyuoni wa Hadithi wametafautiana juu ya usahihi wa Hadithi zake" Sh. Mazrui ameipenda hii ya kuwa "ni dhaifu". Lakini mbona hakufanya uadilifu akatutajia na hizo nyengine?

Kwa mujibu wa uk. 278 wa Jz.1 ya *Tahdhib al-Tahdhib* aliysema hivyo ni Ibn al-Madini. Wengine wengi hawakusema hivyo! Wamesema hivi: "Harb amempokea Ahmad bin Hanbal akisema: Shekhe wetu alikuwa mwaminifu, akawa anashangaa kwa hifadhi yake... Abuu Hatim amesema: Ni mwaminifu, mkweli… Al-'Ajlii naye amesema: Ni mtu wa al-kufa, mwaminifu…Na Abuu Dawud amesema: Israil ana Hadith sahihi zaidi kuliko Sharik. Na al-Nasai amesema: Hana ubaya… Muhammad bin Abdillah bin Numayr amesema: Ni mwaminifu… Na Ibn Hibbaan amemtaja katika *al-Thiqaat*…"

Ndugu msomaji! Zingatia neno la Ibn al-Madini mmoja kuwa bwana huyu ni “dhaifu” na hayo ya wengine tuliyoyanukuu hapo juu – ambayo sio yote – kisha uutie mizanini “usahihi wa Hadith” za bwana huyu: ni sahihi au ni dhaifu?

**17. Hatim bin Ismail**

Kuhusu bwana huyu Sh. Mazrui, akinukuu yaliyomo uk. 110 wa Jz. 2, tarjama Na. 209 – ambayo kwa nushkha yetu ni uk. 99 wa Jz. 2, tarjama Na. 1041 – ya *Tahdhib al-Tahdhib*, ameandika (uk. 37 wa kitabu chake): “Si madhubuti. Anasimulia kutoka kwa Ja’afar kutoka kwa baba yake Hadithi *mursal* yeye anazifanya *musnad*.”

Lakini humo humo mna na ya kumpa nguvu ambayo, kama dasturi yake, Sh. Mazrui hakupenda kuyanukuu. Nayo ni haya:
“Al-Nasai amesema: Hana ubaya… Ibn Sa’d naye amesema: ..Alikuwa mwaminifu, mwenye kuaminiwa, mwingi wa Hadith…na al-‘Ajlii amesema: Ni mwaminifu…”

Ndugu msomaji, amua wewe.

**18. Sharik bin Abdillah**

Sh. Mazrui amemjeruhi bwana huyu kwa kusema kuwa “ni dhaifu. Ana hifadhi mbaya sana… Ni mwenye kukosea sana… ni mwenye kuchanganyikiwa… si madhubuti… Hadithi zake zinagongana … mashuhuri kwa kughushi.” Kisha akatulekeza tuvitizame vipande hivyo katika tarjama Na. 587, uk. 293 – 296 wa Jz. 4 ya *Tahdhib al-Tahdhib*.

Sisi tumefanya hivyo. Lakini kwa nuskha yetu ni tarjama Na. 2864 iliyomo uk. 623-626 wa Jz. 3 ya kitabu hicho. Humo yamo kweli hayo aliyoyanukuu Sh. Mazrui japokuwa hakupendelea kutwambia ni kina nani walioyasema hayo. Hata hivyo, wamo na walioyasema kinyume cha hayo: ya kumsifu na ya wema wake. Kwa mfano:
“Yazid bin al-Haytham amempokea Ibn Ma’in kuwa: Sharik ni mwaminifu… Na al-‘Ajlii amesema: Ni mtu wa al-Kufa, mwaminifu,

mzuri wa Hadith… Isa bin Yunus naye amesema: Sikumwona yoyote kabisa aliyekuwa mcha-Mungu zaidi katika ilimu yake kuliko Sharik. Na Ibn Mubarak amesema: Sharik ni mjuzi zaidi wa Hadith za watu wa al-Kufa kuliko al-Thawri… Na al-Nasai naye amesema: Hana ubaya..”

La zaidi ni kwamba bwana huyu yumo katika sanad za Hadith zilizomo katika *Sahih Muslim* (Kitab al-Buyu’u, Bab al-Ardh Tumnah). *Sunan al-Tirmidhi* (Hadith Na. 3799, uk. 297, Jz. 5), *Sunan Abii Dawud* (Hadith Na. 4793, uk. 251, Jz. 4), *Sunan al-Nasai* (Kitab al-Twahara, Bab al-Bawl fii al-Bayt Jaalisan, uk. 26, Jz. 1), *Sunan Ibn Majah* (Hadith Na. 119, uk. 44, Jz. 1).

Basi kama bwana huyu yu hivyo, ni lipi lililomchongea hata ikabidi “abomolewe” hivyo? Hebu tutizame:
Kwa mujibu wa Imam Ibn Qutaybah, katika *al-Ma’arif* yake, bwana huyu alikuwa Shia bila ya shaka yoyote. Na Abdullah bin Idris - kama ilivyo katika Jz. 2 wa *Mizan al-I’tidal*, uk. 274 – aliapa kuwa ni Shia; na Abuu Dawud al-Rahawi (katika uk. 271 wa hiyo hiyo *Mizan*) akasema kuwa amemsikia Sharik akisema: “Alii ni bora ya binadamu, na anayekataa (hilo) amekufuru.” Bila shaka, kwa hilo, Sharik alikusudia kusema kuwa Imam Alii (a.s.) ni bora ya binadamu wote *baada ya Mtume (s.a.w.w.)*, kama ilivyo itikadi ya Shia.

Vile vile Sharik huyu ndiye yule ambaye imepokewa kwake kuwa Mtume (s.a.w.w.) amesema: “Kila Mtume ana wasii na mrathi (mrithi) wake; na kwamba Alii ni wasii wangu na mrathi wangu.”

Hali kadhalika twasoma katika *Mizan al-I’tidal* (uk.273 Jz.2) kwamba Ibn Abii Shaybah alimpokea Alii bin Hakim aliyempokea Alii bin Qadim akisema: “Alikuja ‘Itaab na mtu mwengine kwa Sharik. Akamwambia: Watu wanasema kuwa wewe una shakashaka. Sharik akamjibu: Ewe mjinga! Vipi nitakuwa na shaka shaka. Natamani lau ningelikuwa na Alii nikaipaka mikono yangu damu zao kwa upanga wangu.”

Yoyote anayesoma masiha ya Sharik anajua wazi kuwa alikuwa mfuasi wa Ahlul Bayt na kwamba amesimulia Hadith nyingi kutoka kwa wafuasi wao. Mtoto wake, Abdulrahman, amesema: "Babangu alikuwa na mas-ala 10000 aliyopokea kwa Jabir al-Ju'fi, na *gharaib* nyengine 10000."

Abdallah bin Mubarak naye amesema: "Miongoni mwa watu wa al-Kufa, Sharik alikizijua Hadith nyingi zaidi kuliko Sufyan. Na alikuwa adui wa maadui wa Alii, na akiwataja kwa ubaya."

Siku moja Abd al-Salaam bin Harb alimuuliza Sharik: "Jee, unaye ndugu yoyote unayemtembelea anapokuwa mgonjwa? Akamjibu: Kama nani? Akamjibu: Maalik bin Mughul. Akasema: Huyo si ndugu yangu kwa kuwa mimi namuunga mkono Alii na 'Ammaar (bin Yasir)."

Siku nyengine alitajwa Muawiya mbele zake, akasifiwa kwa upole. Sharik akasema: "Mtu aliyeikataa haki, akampiga vita Alii hawezi kusifiwa na kuambiwa ni mpole (*haliim*)."

Na Sharik yuyu huyu ndiye aliyeisimulia ile Hadith aliyoipokea kwa 'Asim kutoka kwa Dharr kutoka kwa Abdullah bin Mas'ud kuwa Mtume (s.a.w.w.) amesema: "Mkimwona Muawiya juu ya mimbari yangu, muuweni."

Ndugu msomaji! Huyo ndiye Sharik na hiyo ndiyo misimamo yake. Basi pana ajabu gani ya kujeruhiwa alivyo jeruhiwa? Kubwa si atakuwa kama Shia wenziwe? Tiz. maelezo yetu na jawabu yetu kuhusu Taliid bin Sulaymaan (uk. 27 humu) ili uelewe zaidi.

Sasa tuyatizame yale ambayo shekhe wetu huyu ameyaandika katika "MUKHTASARI NA NUKTA MUHIMU" (uk. 38-42 wa kitabu chake).

# MUKHTASARI NA NUKTA MUHIMU

Baada ya kutoa hujja zake za kuonesha kuwa *Hadith al-Thaqalayn* si ya kweli bali ni ya kutungwa – ambazo tumezijibu katika kurasa zilizopita – Sh. Mazrui ameandika mukhtasari na nukta muhimu za hujja zake hizo kutoka uk. 38 - 42 wa kitabu chake. Ili nasi kukamilisha hujja tumeamua kutoa *taaliq* juu ya kila nukta aliyoitoa kama ipasavyo.

(i) Katika uk. 38 Sh. Mazrui ameandika: "Kwa ufupi ni kuwa Hadithi tulizozinukuu hapa zote *sanad* zake si sahihi isipokuwa *sanad* tatu... Na sanad zote tatu hizi njia yake ni moja nayo ni njia ya Zaid bin Arqam..."

**Majibu:** Zayd bin Arqam ni mmoja tu kati ya **maswahaba 34** waliopokewa Hadith hii. Kwa nini basi Sh. Mazrui akashughulika na kuidhoofisha "njia yake" peke yake, asishughulike pia na zile njia za wale maswahaba 33 waliobakia? Kwa hivyo, kama anataka kweli kuibatilisha Hadith hii, itamlazimu shekhe wetu huyo atudhoofishie njia za maswahaba wote 34 walipokewa Hadithi hii. Asipofanya hivyo atakuwa hajaikamilisha kazi aliyojitwika! Na akifanya, ajue kuwa tuko tayrari kumjibu kama hivi tulivyomjibu ya Zayd bin Arqam. Farasi ni hawa, na nyangwa ni hizi!

Kwa kujikumbusha ya Zayd bin Arqam tafadhali rejea uk. 14 humu.

(ii) Katika uk. 39 ameandika: "Jambo la pili ni kuwa *Itra* (Kizazi cha Mtume s.a.w. yaani kizazi cha Sayyida Fatima r.a. na Sayyidna Ali k.w., kwani Mtume s.a.w. hakuwacha nasaba duniani) wamechawanyika katika miji na kuingia katika madhehebu tafauti..."

**Majibu:** Kwetu sisi, tunaoamini usahihi wa *Hadith al-Thaqalayn*, neno *Itra* halina maana ya kila mwenye damu ya Mtume (s.a.w.w.), kama alivyoelewa Sh. Mazrui. Inshallah maana yake khaswa iliyokusudiwa katika Hadith hii, na katika Sura 33:33, tutaieleza kwa urefu katika

kitabu chetu kitakachofuatia hiki cha kueleza *Ahlul Bayt* ni nani. Kwa hivi sasa napenda ifahamike tu kwamba wale waliochawanyika "katika miji na kuingia katika madhehehbu tafauti" sio wale ambao "wao na Qur'ani hawatafarikiana" ijapokuwa watakuwa na damu yao. Hata huitwa masharifu au masayyid au vizazi vya *Ahlul Bayt*. Waislamu hawakulazimishwa kuwafuata hao.

Hata hivyo ni jambo, la kuhuzunisha sana – bali la khatari kubwa ya kumtia mtu ukafirini kama itakuwa anaamini hivyo – kumwona Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui anajasiri kusema kuwa "Mtume (s.a.w.w.) hakuwacha nasaba duniani"! Kama anaamini hivyo, basi itakuwa pana tafauti gani baina ya yeye na wale makafiri waliosema kama hivyo hata ikateremshwa *Sura al-Kawthar* (Sura 108:3) inayosema kwamba aliyekosa kizazi si Mtume (s.a.w.w.) bali ni wapinzani wake. Jee, shekhe wetu huyu anapenda kuwa miongoni mwa wapinzani wa Bwana Mtume (s.a.w.w.)?

Kwa maelezo zaidi, tunamwomba Sh. Mazrui aisome tafsiri na maelezo ya aya hiyo katika tafsiri yao wenyewe ya sura hiyo inayoitwa *Taysir al-Tafsir* ya al-'Allamah al-faqih Muhammad bin Yusuf Utfish iliyochapishwa Oman.

(iii) Katika huo huo uk. 39 Sh. Mazrui ameendelea kuandika: "Ibadhi tu ndio ambao sijasikia kwamba kuna mtu miongoni mwao anayedai kwamba yeye ni Sharifu au ni Ahlul Al-Bayt..."

**Majibu:** Na kama angelikuweko lingekuwa ni miujiza! Jee, sio wao Ibadhi waliofuta panga zao na kumpiga vita Imam Alii (a.s.), kichwa cha masharifu? Jee, sio wao waliomruka Imam Alii (a.s.), wakakataa kuendelea kumtambua kama Khalifa, badala yake wakamchagua Abdullah bin Wahab al-Rasibi kama Khalifa wao wakati Imam Alii (a.s.) bado yu hai?! Jee, sio wao – katika vita hivyo – waliowauwa wafuasi wa Imam Alii (a.s.) wakiwemo masharifu kati yao? Kama ni hivyo – na ndivyo khaswa ilivyokuwa – basi vipi Sh. Mazrui anatazamia kuona "Mtu miongoni mwao (Ibadhi) anayedai kwamba yeye ni Sharifu au ni Ahlul Al-bayt"?

(iv) Vile vile katika huo huo uk. 39 wa kitabu chake, kama alivyofanya mara mbili tatu kabla, ametoka nje ya maudhui kwa kuinukuu ile Hadith isemayo: "Hao ni wewe na Shia wako, mutakuja siku ya Qiyama hali ya kuwa muko radhi nanyi mumeridhiwa." Kisha akatoa hukmu yake kuwa "riwaya hii si hoja dhidi ya wengine kwani riwaya hii katika mapokezi ya Kisuni haikuja kwa sanad ya kufurahisha. Kaipokea Ibn Jarir Al-Tabari... kutoka kwa Ibn Humaid naye ni mwongo mkubwa na ni dhaifu sana... Tumemuelezea kwa urefu katika uk. 108-109..."

**Majibu:** Hadith hii hutolewa kuwa ni tafsiri ya Mtume (s.a.w.w.) kuelezea makusudio ya Mwenyezi Mungu kwa aya ya 7 ya *Sura al-Bayyinah* isemayo: "Hakika wale ambao wameamini wakatenda mema; hao ni bora ya viumbe". Wala haikutolewa katika *Tafsir al-Tabari* peke yake, bali imetolewa vile vile katika *al-Durr al-Manthur* ya al-Suyuutwi, *Fat-h al-Qadir* ya al-Shawkani na *Ruh al-Ma'ani* ya al-Alusi. Na wote hao ni Sunni. Hivyo, kama *sanad* yake si ya kufurahisha "katika mapokezi ya Kisuni", imekuwaje wanavyuoni wakubwa wakubwa kama hao wakaitolea ushahidi katika *Tafsir* zao?

Kuhusu Ibn Humaid – kwa tarjama Na. 6049 iliyomo uk. 118-121 wa Jz. 7 ya nuskha yetu ya *Tahdhib al-Tahdhib* – ni kweli amesemwa kuwa ni "mwongo mkubwa na ni dhaifu sana." Lakini (a) katika kurasa hizo kuna waliomwamini. Kwa mfano, Ibn Ma'in amesema "ni mwaminifu; hana ubaya"; Alii bin al-Husayn bin al-Junayd amempokea Ibn Ma'in akisema: "Ni mwaminifu. Na hizi Hadith anazozisumulia hazitokani na yeye binfasi bali zinatokana na mashekhe ambao anazisimulia kutoka kwao"; na Abuu al-'Abbas bin Said amesema kwamba amemsikia Ja'far bin Abii Uthman al-Twayaalisii akisema: "Ibn Humaid ni mwaminifu.." (b) Hadith hii vile vile imepokewa kwa *sanad* ambayo hayumo Ibn Humaid. Jee, Sh. Mazrui anasemaji?

Kuhusu uk. 108-109 wa kitabu chake, hatukuona maelezo yoyote – marefu wala mafupi – ya Ibn Humaid, kama alivyotuelekeza Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui. Bali hatukuliona kamwe jina hilo kutajwa katika kurasa hizo!

(v) Na amesema (uk. 39): "Ama riwaya hii katika mapokezi ya Shia, si hoja kwani riwaya za madhehebu moja haziwezi kuwa hoja dhidi ya madhehebu nyengine madamu riwaya hiyo haikuthibiti kwa wengine."

**Majibu:** Riwaya hii si ya mapokezi ya Shia peke yao bali hata kwa Sunni iko. Hapa tunaidondoa ilipo katika baadhi ya vitabu visivyo vya Shia: Uk. 356 -366 wa Jz. 2 ya *Shawahid al-Tanzil* ya al-Hakim al-Haskani; Uk. 442 wa Jz. 2 ya *Tarikh Dimishq* ya Ibn Asakir (tarjuma ya Imam Alii); *Kifayah al-Twalib* ya al-Kanji, Uk. 244-246.

(vi) Akaendelea kusema, katika huo huo uk. 39, kuwa "wasimuilizi wa Shia wametunga riwaya nyingi mno za kumsifu Ali kama unavyoona humu baadhi ya riwaya hizo. Wao walikuwa maarufu wa kutunga hadithi, kama walivyobainisha watafiti wa Maulamaa."

**Majibu:** Ni kweli Shia wamesimulia Hadith nyingi za kumsifu Imam Alii (a.s.), lakini si wao peke yao. Hata Sunni wamezisimulia Hadith kama hizo. Pili, ni kweli vile vile kuwa Sunni nao – kwa upande wao – wamesimulia Hadith nyingi za kuwasifu viongozi wao k.v. Abu Bakar, Umar, Uthman, Muawiya na wengineo. Hata hivyo, kama vile ambavyo katika riwaya za Shia mna za kweli na za urongo – na ulamaa wa Kishia wamezionesha kuwa hivyo katika vitabu vyao – hali ni hiyo hiyo katika riwaya za Sunni.

Sasa, kama hali ni hiyo, kwa nini basi iwe Shia peke yao ndio warongo na watunzi wa Hadith kwa kupatikana riwaya za urongo kwao za kumsifu Imam Alii (a.s.), wasio Shia wasiwe hivyo kwa kupatikana riwaya za urongo kwao za kuwasifu viongozi wao? Hiyo ndiyo mizani ya haki?

(vii) Katika uk. 40 wa hicho kitabu chake, Sh. Mazrui ameandika: "Jambo jengine ni kuwa hata ikiwa riwaya hio anayoambiwa Ali "Wewe na Shia wako ndio muliookoka' ni sahihi, suala ni kuwa Shia wa Ali ni nani? Waislamu wote wa madhehebu zote wanamkubali

Ali, wanazikubali riwaya zake na *Fiq-hi* yake, ikiwa riwaya hizo ni thabiti."

**Majibu:** Shia wa Alii ni wale wanaomtambua yeye kuwa ndiye kiongozi wao baada ya kufariki Mtume (s.a.w.w.), na wakamfuata. Kwa hili, mbali ya madhihabi mengine ya Waislamu, lililo wazi ni kuwa wale wa madhihabi ya Sh. Juma Moh'd Al-Mazrui hawamo katika Shia wa Alii. Wao, kwa ushahidi wa vitabu vyao wenyewe hujifakhiri kuwa ni Shia (wafuasi) wa Jabir bin Zayd al-Azdi. Huyu ndiye wanayemtangaza kuwa mwasisi wa madhihabi yao, akifuatiwa na Abdullah bin Ibadhi al-Tamimi ambaye, kwa jina lake (Ibadhi), madhihabi ya kina Sh. Mazrui yamepata jina lake. Wao wana *fiq-hi* yao na miskiti yao iliyo mbali na ile ya Shia wa Alii (a.s).

Kama Sh. Mazrui anaamini – kama tulivyomnukuu hapo juu – kuwa *Waislamu wote wa madhihabi zote wanamkubali Alii*, kwa nini wale wa madhihabi yake ya Ibadhi walimpiga vita na kuwauwa waliokuwa upande wake? Anayemkubali mtu humfanya hivyo? Au ndio tusiwahisabu wa madhihabi yao kuwa ni miongoni mwa "Waislamu wote wa madhihabi zote"?

(viii) Na katika uk. 41 amesema: "Waislamu wengine wanampa Ali heshima yake tu wala hawamtukuzi na kumfanya bora kuliko Mitume, wakati Shia wao wanamtukuza sana kuliko hata Mitume kama utavyoona humu baadae maneno ya wanavyoni wao."

**Majibu:** Katika sehemu hii ya kitabu chake tunayoijibu kwa kitabu chetu hiki, maneno hayo ya wanavyuoni wetu hatukuyaona. Kwa hivyo tusiwe na haja ya kuandikia mate hali wino uko. Tungojee mpaka hapo tutapokifikia hichi kipande chenye maneno hayo ndipo tutoe majibu yetu. Wimbo, kama Waswahili wanavyosema, hutokea ngomani, na (ngoma) ipigwavyo ndivyo ichezwavyo.

(ix) Akaendelea kusema (katika huo huo uk. 41): "Halkadhalika riwaya zenye kusema kwamba Mtume (s.a.w.) kawabainisha Maimamu

> kumi na mbili ni riwaya za Kishia, hatuwezi kuzitegemea. Ama riwaya ya Muslim ya Makhalifa kumo na mbili haikubainisha ni nani Makhalifa hao."

**Majibu:** (a) Riwaya zilizobainisha maimamu kumi na mbili si za Kishia peke yake. Kuna na za Kisunni. Kwa mfano, katika uk. 529 na 531 wa Jz. 2 ya *Yanaabi'u al-Mawaddah* mna riwaya zilizowataja maimamu wote kumi na mbili kwa majina yao sawa na wanaokubaliwa na Shia. Na kitabu hicho si cha Shia. Ni cha *al-Hafidh* Sulayman bin Ibrahim al-Qunduzi aliyekuwa Hanafi, moja ya madhihabi ya Kisunni.

(b) Hata kama katika *Sahih Muslim* (na pia *Sahih Bukhari*) hawakutajwa kwa majina yao, lakini imetajwa kwamba watakuwa 12, na kwamba wote watatokana na makureshi. Na hivyo ndivyo ilivyo kwa Shia. Maimamu wao ni 12; na kwa kuwa wote wanatokana na kizazi cha Mtume (s.a.w.w.), na kwa kuwa Mtume (s.a.w.w.) alikuwa Kureshi, basi na wao walikuwa makureshi. Hakuna madhihabi yoyote mengine, kati ya madhihabi ya Kiislamu, yanayoweza kututajia maimamu wao 12 ambao wote ni makureshi isipokuwa Shia Ithnashari. Kama Sh. Mazrui anayajua madhihabi hayo, tunamwomba atutajie pamoja na majina ya maimamu wao. Au na hizi Hadith zilizo katika *Sahih Bukhari* na *Sahih Muslim* pia ni za kutungwa?

Mpaka hapa tumemaliza kuzijibu nukta muhimu alizozidondoa Sh. Juma Moh'd Al-mazrui katika uk. 38-42 wa kitabu chake, *Mezani ya Haki*. Sasa tuelezane, japo kwa mukhtasari, historia ya jinsi Hadith zilivyokusanywa na kuadikwa ili tuelewe kwa nini wanavyuoni wao wamekhtalifiana katika kuzipokea na kuzitathmini.

## HISTORIA FUPI YA UANDISHI WA HADITH

Katika uk. 29 wa kitabu chake, Sheikh Mazrui ametutajia vipimo viwili vya kupimia ukweli au urongo wa Hadith. Kipimo cha kwanza, amaesema, ni kwamba Hadith hiyo isigongane na Qur'ani "mgongano ambao kwao huwezi kuvijumuisha vitu viwili hivyo na kuviletea tafsiri ya pamoja". Kipimo hiki, katika kurasa za Sura ya Pili ya kitabu chake, ambazo ndizo tunazozijibu kwa kitabu chetu hiki, hakukitolea ushahidi. amekitolea ushahidi katika uk. 185-186. Kwa kuwa, katika kitabu chetu hiki, hatujafikia kuyajibu yaliyomo katika kurasa hizo, tutayaweka mwiku hayo mpaka tutakapofikia kuyajibu yaliyomo humo inshallah.

Kipimo cha pili alichotutajia Sheikh Mazrui ni kutegemeka kwa *sanad*. Hiki ndicho kipimo ambacho shekhe wetu huyu amekishughulikia kwa urefu kutoka uk. 30 wa kitabu chake mpaka uk. 38; nasi tukatoa majibu yetu humu kutoka uk. 17 hadi uk. 40.

Tulipokuwa tunazijadili tathmini za *sanad* mbalimbali ambazo Sh. Mazrui amezitumia kudhoofishia na kubatilishia *Hadith al-Thaqalayn* (uk. 17-40 humu) tuliona ambavyo wanavyuoni wa Hadith hawakuwa na kauli moja katika kumkubali au kumjeruhi mpokezi. Mmoja akisema moja, mwengine husema jengine kinyume chake. Au mara nyengine, mwanachuoni huyo huyo mmoja huweza kutoa hukmu zinazopingana kuhusu mpokezi huyo huyo mmoja! Jee, imekuwaje ikawa hivyo?

Kulielewa hilo itatulazimu tuwe na khalfia ya kihistoria ya marhala mbalimbali ambazo ukusanyaji na uandishi wa Hadith umezipitia, pamoja na siasa na chuki za kimadhihabi zilivyoathiri umauzi wa wanavyuoni hao katika kuzitathmini Hadith na khaswa *sanad* zake. Na hilo ndilo tulilokusudia kulifanya, japo kwa mukhtasari, katika sura hii.

### Hadhi ya Mtume Katika Uwongozi wa Wasilamu

Muhammad (s.a.w.w.) ni Mtume wa Mwenyezi Mungu (Sura 48:29).

Tafauti na mitume wenzake waliomtangulia, waliotumwa kwa jamaa zao tu (Sura 30:47), yeye alitumwa kwa watu wote (Sura 34:28), na alikuwa ndiye Mtume wa mwisho kutumwa (Sura 33:40) ili kuikamilisha dini ya Mwenyezi Mungu (Sura 5:3) iliyoanzwa kuletwa na mitume waliomtangulia (Sura 30:47).

Kumsaidia kuitekeleza kazi aliyopewa, Mwenyezi Mungu alimteremshia Qur'ani (Sura 14:1) na akamwamrisha aifikishe kwa watu (Sura 5:67); na akampa yeye jukumu la kuwafafanulia yaliyomo humo (Sura 16:44).

Baada ya hayo, Mwenyezi Mungu aliyetukuka akatuamrishi sisi wafuasi wake kwamba lolote atakalotuletea yeye Muhammad (s.a.w.w.), mbali na yale yaliyomo katika Qur'ani, tuyafuate; na yale atakayotukataza, tukanyike nayo (Sura 59:7). Isitoshe; akatuonya pia kwamba tusimtangulie Yeye Mwenyezi Mungu, wala Mtume Wake (s.a.w.w.), katika jambo lolote (Sura 49:1) isipokuwa tufuate yale waliyotuletea. Na kama tutazozana kuhusu jambo lolote lile, basi uamuzi wa mwisho uwe ni ule wa Mwenyezi Mungu na yeye Mtume Muhammad (s.a.w.w.) (Sura 4:59). Uamuzi wa Mwenyezi Mungu tutajua kwa kuitizama Qur'ani Tukufu, na wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.) – baada ya yeye kufariki dunia – tutaujua kwa kuzitizama Hadith zake. Hivyo Hadith (Sunna), baada ya Qur'ani, ni msingi wa pili wa dini yetu.

Baada ya maelezo haya mafupi ya hadhi ya Mtume (s.a.w.w.), hebu sasa tutizame mchango wake kwa Hadith zake ulipitia marhala gani na ukatuachia athari gani ambazo chembechembe zake ndizo hizi tunazoziona katika huu mjadala wetu wa *Hadith al-Thaqalyn*: kuwa ni ya kweli au ni ya kutunguwa?

### Kipindi Cha Uhai wa Mtume (s.a.w.w.)

Kwa kukusudia mazungumzo kukhusu Hadith, hiki ni kipindi cha miaka 23; tangu pale Mtume (s.a.w.w.) alipopewa Utume na kuteremshiwa wahyu hadi pale alipofariki dunia.

Katika kipindi hiki Mtume (s.a.w.w.) alikitermeshiwa aya za Qur'ani Tukufu. Kati ya hizo zilikuweko zile zilizoeleweka bila ya kuhitajia maelezo yoyote, kama ambavyo zilikuweko na nyengine zilizohitajia kufafanuliwa na kuelezwa zaidi. Kazi hii ya kuzifafanua aya hizo ilimwangukia Mtume Muhammad (s.a.w.w.) kulingana na Sura 16:44, kama tulivyotangulia kuona humu.

Mfano mzuri wa hili ni swala. Qur'ani imetuamrisha tuswali tu bila ya kutudondolea namna ya kuswali, idadi ya rakaa za kila swala, sura na dua za kusomwa, masharti yake, na kadhaalika. Hayo yote yalifafanuliwa na Mtume (s.a.w.w.) – kwa maneno na vitendo.

Hali kadhaalika, katika kipindi hiki, palikitokea matukio mengi na mas-ala mengi yaliyohitajia mwelekezo. Baadhi ya hayo aya ziliteremshwa kutolea mwelekeo wake, na baadhi aliachiwa Mtume (s.a.w.w.) ayatolee mwelekeo.

Katika kipindi cha uhai wake, Bwana Mtume (s.a.w.w.) aliishi na swahaba zake kwa kuingiliana nao katika maisha yao ya kila siku; hakujitenga nao kama wafanyavyo karibu viongozi wote wa leo. Aliingiliana nao misikitini masokoni, majumbani, safarini na mijini. Kwa vile alivyokuwa markazi ya maisha yao ya kidini na kidunia, kwa sababu ya kuwaongoza na kuwakinga na upotofu, walikuwa hawambanduki. Saa zote walitaka wawe naye ili kuyasikia aliyokuwa akiyasema na kuyaona aliyokuwa akiyafanya. Kwa hamu yao ya kutotaka kukosa mafunzo yake, waliokuwa marafiki walikuwa wakihudhuria majlisi zake kwa noba, siku kwa siku. Kisha kila mmoja akimpa khabari mwenziwe za yale aliyoyasikia na kuyaona ile siku ambayo mwenziwe hakubakhtika kuhudhuria.

Hata wale wengine waliokuweko vijijini, mbali na alipokuwepo Mtume (s.a.w.w.), walikiwatuma watu wao kujifunza kwa Mtume (s.a.w.w.), halafu warejee kwao kuwapa khabari za waliyoyasikia na kuyaona kwake. Maswahaba wengine wakisafiri masafa marefu sana mpaka kwa Mtume (s.a.w.w.) kumuuliza suali zilizokuwa zikiwakera

ili wapate mwongozo wake. Na wanawake nao wakiwaendea wake zake (s.a.w.w.) kutaka kujua waliyoyasikia kwake kuhusu hukmu za mambo ya kike.

Yote hayo – aliyoyasema Mtume (s.a.w.w.), na aliyoyatenda – hayakuhifadhiwa kwa maandishi katika kipindi hiki kama ilivyoandikwa Qur'ani na kuhifadhiwa. Kwa upande wa Qur'ani tunasoma kwamba Mtume (s.a.w.w.) aliteuwa waandishi maalumu wa kuziandika aya za Qur'ani pale zilipoteremshwa. Lakini hakuteuwa waandishi maalumu kuyaandika aliyokuwa akiyasema (Hadith) au akiyafanya! Kwa nini?

Wanavyoni wametoa sababu zifuatazo:
**Kwanza**, katika kipindi hiki, aya za Qur'ani zilikuwa bado zinateremshwa, Kama Mtume (s.a.w.w.) angelihimiza maswahaba waziandike Hadith na kuzihifadhi kama walivyokuwa wakiziandika na kuzihifadhi aya za Qur'ani, wangeliweza kuchanganyikiwa wasijue aya ni zipi na Hadithi ni zipi! Kwa hivyo, ili kulikinga hili, ndiyo Mtume (s.a.w.w.) akasema katika Hadith iliyopokewa kwa Abuu Said al-Khudri katika *Sahih Muslim*: "Msiyaandike niyasemayo. Na atakayeyaandika niyasemayo, *yasiyokuwa Qur'ani*, basi nayafute."

**Pili**, ni kwamba, katika kipindi hiki, hakukuwa na maswahaba wengi waliokuwa na ujuzi wa kuandika; na wale wachache waliokuwa nao, walishughulika zaidi na uandishi wa aya za Qur'ani!

Kusema kweli, zote sababu mbili hizi zinajibika, na zishajibiwa kwa urefu. Lakini hapa sipo mahali pake pa kuzieleza.

La kulieleza hapa ni kuwa: kama vile ambavyo Mtume (s.a.w.w.) amepokewa kuzuiya watu kuziandika Hadith zake, amepokewa vile vile kuwambia watu waziandike! Kwa mfano, imepokewa kwamba swahaba mmoja aliyekuwa akiitwa Abdullah bin 'Amru alikuwa na dasturi ya kuyaandika aliyokiyasikia kwa Mtume (s.a.w.w.). Maswahaba wenziwe

wakamwambia: "Wewe unaandika kila asemalo Mtume wa Mwenyezi Mungu hali wakati mwengine husema akiwa na hasira?" Ibn 'Amru akarejea kwa Mtume wa Mwenyezi Mungu (s.a.w.w.), naye akamwambia: "Andika (unayoyasikia) kutoka kwangu. Ninaapa kwa ambaye nafsi yangu i mkononi Mwake! Hamtoki mdomoni mwangu ila haki."

Kutokana na Hadith hizi zisizoowana – ile ya kuzuiya kuziandika Hadith na ile ya kuruhusu kuziandika – ndipo, katika kipindi hiki, kukapatikana maswahaba ambao hawakuziandika Hadith walizopokea kwa Mtume (s.a.w.w.), bali walizihifadhi kwa moyo, na wachache walioziandika wakiwemo Bwana Abu Bakar (Khalifa wa Kwanza) na Bwana Umar al-Khattwab (Khalifa wa pili).

**Kipindi Cha Baada ya Kifo Cha Mtume (s.a.w.w.)**

Kwa kipindi hiki tumekusudia ile miaka 13 ya tangu mwaka wa 10 Hijriya, alipofariki Mtume (s.a.w.w.), hadi mwaka wa 23 Hijriya, alipofariki Khalifa Umar bin al-Khattwab.

Hali ya mambo katika kipindi hiki, kuhusu uandishi wa Hadith, ilibadilika. Badala ya kuhimizwa kuzihifadhi kwa maandishi, khaswa kwa vile ambavyo Bwana Mtume (s.a.w.w.) ashafariki, maswahaba walihimizwa kutozisimulia zile walizozihifadhi kwa moyo na kuzifuta na kuzichoma zile walizoziandika!!

Wa kwanza kufanya hivyo ni Bwana Abu Bakar, Khalifa wa Kwanza!! Kwa mfano, katika tarjama yake iliyomo uk. 2-3 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh*, Imam al-Dhahabi ameeleza kwamba, baada ya kufariki Bwana Mtume (s.a.w.w.), Bwana Abu Bakar alikusanya watu akawambia: "Nyinyi mnasimulia Hadith kutoka kwa Mtume wa Mwenyezi Mungu (s.a.w.w.) ambazo mnakhtalifiana; na watakaokuja baada yenu watakhtalifiana zaidi. *Basi msisimulie Hadith yoyote kutoka kwa Mtume wa Mwenyezi Mungu*. Yoyote atakayewauliza nyinyi (kitu), mjibuni: "Baina yetu na nyinyi ni Kitabu cha Mwenyezi Mungu. Kihalalisheni kilichohalalishwa nayo, na kiharamisheni kilichoharamishwa nayo."

Wala hakuwazuiya maswahaba kuzisimulia zile Hadith walizokuwa nazo wao tu, bali hata zile alizozipokea yeye kwa Mtume (s.a.w.w.) na kuziandika *kwa mkono wake mwenyewe, alizichoma*!! Hivyo ndivyo alivyoeleza binti yake, Bibi Aisha aliyekuwa pia mke wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.); na jumla ya Hadith hizo ilikuwa 500!! (Tiz uk. 5 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh* ya Imam al-Dhahabi).

Alipokuja Khalifa wa Pili (Bwana Umar bin al-Khattwab), baada ya Khalifa wa Kwanza kufariki dunia, unga ulizidi maji! Yeye alichukua hatua zifuatazo:

**Kwanza**: Aliwatangazia maswahaba kuwa angependa kuzikusanya Hadith zilizokuwa mikononi mwao ili azipitie, na kuziangalia; na wengi wao wakamkusanyia na kumpa. Alipoziona na kuamini kuwa amezipata zote walizokuwa nazo, aliamrisha zichomwe moto![1]

Hayo yalikuwa katika mji wa Madina.

**Pili:** Alipoona amefaulu hivyo Madina, alitoa amri na kuwapelekea wote waliokuwa katika miji mingine nje ya Madina, iliyokuwa chini ya utawala wake, kwamba: "Yoyote aliye na chochote cha sunna ya Mtume kilichoandikwa, basi akifute."[2]

**Tatu:** Baada ya kuzichoma na kuamrisha zifutwe, Bwana Umar bin al-Khattwab alichukua hatua ya tatu; ya kuzuiya maswahaba wasizisumulie!! Hata ikamlazimu Abuu Hurayra asema: "Hatukuwa tukiweza kusema, 'amesema Mtume wa Mwenyezi Mungu' mpaka alipofariki Umar."[3]

**Nne:** Isitoshe! Akatoa amri ya kuwazuiya maswahaba fulani wanaosimulia Hadith za Mtume (s.a.w.w.) kwa wingi wasisafiri bali wabaki naye pale pale Madina! Hivyo akamzuiliya Abdullah bin Hudhayfa, Abul Dardaa, Abuu Dharr na Uqbah bin Amir.[4]

1 Tiz. tarjama ya al-Qasim bin Muhammad, uk. 188 wa Jz. 5 ya *Twabaqat Ibn Sa'd.*

2 Uk. 292 wa Jz. 10 ya *Kanz al-Ummal*; Hadith Na. 29476.

3 Uk. 107 wa Jz. 8 ya *al-Bidaya wa al-Nihaya* ya Ibn Katir.

4 *Muntakhab Kanz al-Ummal* iliyo pembezoni mwa uk. 62 wa Jz. 4 ya *Musnad Ahmad.*

Akawazuiya na Abdullah b. Mas'ud, Abuu Mas'ud al-Answaari vile vile mpaka akafariki.[5]

**Tano:** Juu ya yote hayo, akatumia hata vitisho. Kwa mfano, katika uk. 160 wa Jz. 8 ya *al-Bidaya wa al-Nihaya* ya Ibn Kathir imeandika kwamba alimwonya Abuu Hurayra aache kusimulia Hadith za Mtume (s.a.w.w.) au atamhamishia kwao! Na katika uk. 7 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh* ya Imam al-Dhahabi imeandikwa kwamba alipoulizwa Abuu Hurayra kama, katika zama za Khalifa Umar, alikisumulia Hadith za Mtume (s.a.w.w.) kama alivyokisimulia baada yake, alijibu: "Lau ningelikuwa zama za Umar ninasimulia Hadith kama ninavyowasimulia nyinyi, *angelinipiga kwa mchapo wake*"!

Baada ya Khalifa wa Pili kufariki dunia, akatawala Khalifa wa Tatu: Bwana Uthman bin 'Affan. Yeye naye bila ya kupoteza wakati, akatangaza: "Si halali kwa yoyote kusimulia Hadith ambayo hakuisikia zama za Abu Bakar wala zama za Umar."[6]

Hata hivyo, tangazo lake hilo lilitwiiwa katika nusu ya kwanza tu ya Ukhalifa wake. Ilipoingia nusu ya pili, kwa sababu ambazo hapa sipo mahali pake kuzidondoa, mambo yalimbadilikia: pale Bibi Aisha (mke wa Mtume (s.a.w.w.)), Twalha, Zubayr, 'Amr bin al-'As na maswahaba wengine na waandamizi wao walipojitokeza kumpinga.[7] Ikawa baadhi ya zile Hadith zilizozuiwa kusimuliwa katika enzi za makhalifa waliotangulia, sasa zinasimuliwa na kuenezwa ijapokuwa nyingi, vile vile, ziliendelea kutoandikwa.

---

5 Uk. 110 wa Jz. 1 ya *al-Mustadrak* ya al-Hakim; na uk. 7 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh* ya al-Dhahabi.

6 Uk. 295 wa Jz. 10 ya *Kanz al-Ummal*, Hadith Na. 29490.

7 Kati ya sababu zilizofanya mambo yambadilikie ni kule kuuzulu mawaali waliowekwa na Khalifa Umar na kuteuliwa ndugu na jamaa zake mahali pao ambao hawakuwa na rikodi nzuri tangu uhai wa Mtume (s.a.w.w.). Pia kuwapa wao, na kuwaachia kupora, malaki kwa malaki ya maili ya umma na kuwatesa baadhi ya maswahaba wakubwa – k.v. Abdalla bin Mas'ud na Abuu Dharr al-Ghifari - waliojasiri kumwonya na kumpinga!!

### Katika Enzi ya Imam Alii (a.s.)

Baada ya Khalifa Uthman bin 'Affan kuuliwa, kwa sababu ambazo vile vile itakuwa ni nje ya maudhui yetu hapa kuzidondoa, watu walimchagua Imam Alii (a.s.), kwa kura nyingi sana, awe Khalifa wa Nne. Uchaguzi huu, hata hivyo, haukukubaliwa na baadhi ya watu wakiongozwa na Muawiya bin Abii Sufyan aliyekuwa waali wa Sham kwa miaka mingi – tangu alipoteuliwa na Khalifa Umar bin al-Khattwab. Upinzani huo ulipata nguvu zaidi kwa kuungwa mkono vile vile – lakini kwa sababu zao mbali – na Bibi Aisha, Twalha, Zubayr na wafuasi wao.

Kutokana na upinzani huo, pakatokea vita viwili vikubwa[8] baina ya Waislamu wenyewe kwa wenyewe vilivyosababisha vifo vya maswahaba wengi sana.[9] Hatimaye kukafanywa suluhu ambayo haikuungwa mkono na baadhi ya waliokuwa upande wa Imam Alii (a.s.).[10] Hawa nao wakaanzisha vita vya tatu vya kumpinga yeye vilivyojulikana kwa jina la Vita vya Nahrawan. Kati ya waliopinga vikali kufanywa suluhu hiyo, na kushiriki katika vita hivyo dhidi ya Imam Alii (a.s.), ni hawa wanajulikana leo kama maibadhi, Sheikh Mazrui akiwa mmoja wao. Mwishoni, Imam Alii (a.s.) akauliwa!!

Kwa sababu ya michafuko ya vita vikali vilivyozuka katika enzi yake, hapakuwa na wasaa wa kutosha wa kuziandika Hadith zote zilizozuliwa kuandikwa ingawa chache ziliandikwa na nyingi kusimuliwa na kuhifadhiwa nyoyoni. Pakadhihiri itilafu kubwa baina ya riwaya hizo pale zilipotangazwa na zile ijtihadi zilizofanywa na Makhalifa Watatu waliomtangulia.

Mpaka hapa tumeona, japo kwa ufupi, mifano michache tu ya hatua zilizochukuliwa na Makhalifa Watatu, za kuzuiya maswahaba kuzieneza

8 Vita vya Ngamia na Vita vya Siffin.

9 Pamesemwa kwamba idadi ya Waislamu waliokufa katika vita hivyo, vya wenyewe kwa wenyewe, ilikuwa kubwa kuliko ile ya waliokufa katika vita vya baina ya waislamu na makafiri katika uhai wa Bwana Mtume (s.a.w.w.).

10 Kati yao ni hawa wa madhihabi yanayofuatwa na shekhe aliyetunga hiki kitabu tunachokijibu kwa kitabu chetu hiki.

Hadith za Mtume (s.a.w.w.), ijapokuwa hawakuzifunua waziwazi sababu zao za kufanya hivyo kama alivyofanya Muawiya bin Abii Sufyan.

**Katika Utawala wa Muawiya Bin Abii Sufyan**

Muawiya, yeye na babake (Abuu Sufyan), walikuwa wapinzani wakubwa wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.). Karibu katika vita vyote ambavyo makafiri walipigana na waislamu, wakati wa uhai wa Mtume (s.a.w.w.), wao walishiriki na kuongoza! Hawakuwa waislamu mpaka baada ya Makka kutekwa – kwa kukosa budi!

Baada ya Mtume (s.a.w.w.) kufariki dunia, Bwana Umar bin al-Khattwab (Khalifa wa Pili) alimteuwa Muawiya kuwa waali wake wa Sham katika mwaka wa 18H, baada ya kufariki kakake, Yazid, aliyeteuliwa na Khalifa wa Kwanza kuwa waali wa eneo hilo hilo.

Kwa kuwa Sham ilikuwa mkoa wenye mali mengi sana; na kwa kuwa Muawiya alikuwa waali wa huko kwa miaka mingi, kwa tabia yake ya uporaji aliweza kujilimbikizia sehemu kubwa ya mali hayo na kuyatumia kunuulia dhamira za watu wa huko dhidi ya Imam Alii (a.s.).[11]

Baada ya Imam Alii (a.s.) kuuliwa na kutokea yaliyotokea baada ya hapo, Muawiya akatawala! Na yeye, kama Khalifa Uthman bin 'Affan alivyofanya kabla yake, amri ya kwanza aliyoitoa ni kuzuiya watu wasisimulie Hadith za Mtume (s.a.w.w.) ila zile zilizosimuliwa zama za Umar (Khalifa wa Pili)![12]

Lakini yeye hakukomea hapo! Aliendelea mbele akapanga kulichafua jina la Imam Alii (a.s.). Kwa mfano, alipomteuwa Mughira bin Shu'bah kwa waali (gavana) wake wa al-Kufa katika mwaka wa 41H, alimwita na kumuusia kwamba asiache kumtukana Alii na kumtia aibu – yeye na

11 Aliitumia silaha ya mali kununulia dhamira za watu wa Sham na miji mengine. Hilo li wazi kwa wote walioisoma historia yake. Kati ya hao ni Amr bin al-As, Ziyad bin Abiihi na mwanawe, Ubaydillah bin Ziyad, na Mughira bin Shu'ba ambao wanahistoria wanawahisabu kuwa ndio "mabarmaki wane waliomtilia Muawiya utawala mkononi."

12 Uk. 7 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh*; na uk. 99 wa Jz. 4 ya *Musand Ahmad*.

watu wake – na kujitenga nao; lakini wakati huo huo aisache pia kumwombea Uthman rehema na maghufira pamoja na kuwasifu wafuasi wake na kuwa karibu nao![13]

Pia akawaandikia barua mawaali wake wote kuwambia kwamba wawajuze watu wao kuwa yoyote atakayseimulia fadhila yoyote ya Imam Alii (a.s.) na watu wa nyumba yake atakuwa na kosa, na ataadhibiwa.[14]

Isitoshe! Pia akawaandikia barua nyengine kuwazuiya kukubali ushahidi wa mfuasi yoyote wa Imam Alii (a.s.) na watu wa nyumba yake. Akawaamrisha wawatizame vizuri wote wanaowajua miongoni mwa wafuasi wa Uthman na wapenzi wake, na wanaosimulia fadhila zake na sifa zake. Wahudhurie mikao yao, wawe karibu nao na wawahishimu. Pia aliwataka wamwandikie wanayoyasimulia kila mmoja wao, jina la babake na la kabila yake.[15]

Nao wakafanya hivyo mpaka zile riwaya za fadhila za Uthman zikawa nyingi sana kwa sababu ya tuzo (tunzo), zawadi, nguo na mapesa ambayo Muawiya alikuwa akitoa!

Mambo yaliendelea hivyo kwa muda mrefu. Hatimaye, kwa kuona kuwa riwaya za kumsifu Uthman zimekuwa nyingi hivyo, aliwaandikia mawaaali wake barua nyingine akawambia: "Hadith za kumsifu Uthman zimekuwa nyingi sasa, na zimeenea miji yote. Kwa hivyo mtakapoipata barua yangu hii, waamrisheni watu sasa wasimulie fadhila za maswahaba wa Mtume na makhalifa watatu wa kwanza. Hakikisheni kwamba, dhidi ya kila Hadith inayosimulia fadhila za Alii, Hadith nyengine kama hiyo itungwe kusimulia fadhila za maswahaba, kwa sababu hili ndilo ninalolipenda na litakalonifurahisha mno. Wakati huo huo hili litakuwa na athari kubwa katika kuivunja hadhi

---

13 Tiz. Jz. 6 ya *Tarikh al-Twabari* na Jz. 3 ya *al-Kamil fii al-Tarikh* katika Mlango wa "Yaliyotokea katika Mwaka wa 51H".

14 Uk. 371 wa Jz. 1 ya *Ahadith Ummil Mu'minin Aisha* ya Sayyid Murtadhaa al-Askarii.

15 Uk. 275 wa *Fajr al-Islam* ya Ahmad Amin

ya Alii na kuwachukiza zaidi wafuasi wake kuliko kuenea kwa fadhila za Uthman."[16]

Barua hii wakasomewa watu nao, kwa utiifu, wakasimulia Hadith chungu nzima za uwongo za kuwasifu maswahaba. Hadith hizo zikawa husimuliwa juu ya mimbari na kupewa walimu wa vyuo (madrasa) ambao nao, kwa upande wao, wakawa wanawafunza wanafunzi wao kama wanavyojifunza Qur'ani. Walifunzwa hata binti zao, wake zao na watumwa/watumishi wao. Kutokana na uzushi huu, Hadith chungu nzima za uwongo zikaenea ambazo, kwa bakhti mbaya, wanazuoni, makadhi na mawaali walizitegemea.

Kwa ufupi sana hayo ndiyo yaliyotokea katika utawala wa Muawiya bin Abii Sufyan. Jee, ni yapi matokeo yake?

### Matokeo Yake

Katika kurasa zilizopita tumeona kuwa katika kipindi cha miaka 25 ya utawala wa Makhalifa watatu wa kwanza, hatua zilichukuliwa kuzuiya watu kuziandika na kuzieneza Hadith za Mtume (s.a.w.w.), bali kuhakikisha kuwa hata zile zilizowahi kuandikwa zimechomwa au zimefutwa! Hili, bila shaka, lilikuwa na athari mbaya ya kuwanyima Waislamu, khaswa wale waliosilimu baada ya Mtume (s.a.w.w.) kufariki dunia, kujua yaliyosemwa na Mtume wao!

Hata hivyo, mambo yalizidi kuchafuka pale alipotawala Muawiya. Yeye hakutosheka na kuendelea na yale yaliyoanzwa na wenziwe watatu waliomtangulia tu, bali aliongeza yake mapya. Kwa chuki kubwa[17] alizokuwa nazo dhidi ya Mtume (s.a.w.w.) na Imam Ali (a.s.) khaswa, na

16 Kama Na. 14 hapo juu, lakini uk. 372

17 Chuki hizo zilitokana na Muhammad (s.a.w.w.) kupewa Utume na Mwenyezi Mungu, hivyo uwongozi wa makureshi uliokuwa mlangoni kwao (Banuu Umayya) ukawa mikononi mwa Banuu Hashin (mlango wa Mtume (s.a.w.w.)), na kwa sababu ya idadi kubwa ya vigogo wa kikureshi (wakiwemo wazee wake na jamaa zake) ambao Imam Alii (a.s.) aliwauwa kwa upanga wake katika vita mbalimbali vilivyopiganwa baina ya waislamu na makafiri katika uhai wa Bwana Mtume (s.a.w.w.).

Banii Hashim kwa jumla, alihakikisha Hadith za uwongo zimetungwa na kuenezwa: za kuchafua jina na sifa za Imam Alii na watu wa nyumba yake wafuasi wake, na kutukuza jina na sifa za Uthman[18] na wafuasi wake pamoja na wote waliokuwa dhidi ya Imam Alii (a.s.).

Ikumbukwe kuwa Muawiya ndiye aliyeanzisha Ufalme katika Uislamu, uliojulikana kama Ufalme wa Banuu Umayya.[19] Ufalme huu ulidumu kwa miaka 91 mpaka ulipoanguka katika mwaka 132H, ukaja Ufalme wa Banuu Abbas.[20] Kwa miaka yote hiyo, sera na siasa ya chuki dhidi ya Imam Alii na Banuu Hashim ilizidi kuendelezwa na kukuzwa mpaka ikakita mizizi.

Hayo yakawa ndiyo matokeo makubwa ya watu kuzuiwa kusimulia na kuandika Hadith za Bwana Mtume (s.a.w.w.): yaani kupatikana mwanya wa kutunga Hadith chungu nzima za uwongo na kupotoa (kupotosha) baadhi ya zile za kweli.

### Kuandikwa Hadith

Mambo yaliendelea hivyo mpaka alipotawala Umar bin Abdulaziz[21]

---

18 Kwa sababu Uthman bin 'Affan alikuwa ni jamaa yake (Banuu Umayya mwenziwe) ijapokuwa yeye hakuwa upande wa makafiri; ni katika waliosilimu mapema.

19 Tiz. tarjama yake katika *al-Istiiab fii asmaa al-As'haab*. Humo imeandikkwa kuwa Bwana Umar bin al-Khattwab, alipokuwa Khalifa, alimwita yeye "*Kisraa* (jina la Mfalme wa Kifursi) wa Waarabu"! pia imeandikwa humo kuwa yeye "ndiye mtu wa kwanza aliyemteuwa mtoto wake, akiwa bado yeye mwenyewe yu hai, kuwa mrathi wa Ukhalifa wake baada yake." Na akajigamba kwa kusema: "Mimi ndiye Mfalme wa Kwanza" (yaani katika Uislamu!)

20 Banuu Abbas ni ukoo unaotokana na Abbas bin Abdilmuttalib, binami yake Mtume Muhammad (s.a.w.w.). Baada ya kuanguka utawala wa Banuu Umayya katika mwaka wa 132H, ndipo ukoo huo ulipotawala mpaka mwaka wa 248H: kipindi cha miaka 116.
Japokuwa ukoo huo ulikuwa karibu ziadi na *Ahlul Bayt* wa Bwana Mtume (s.a.w.w.) kuliko Banuu Umayya, lakini mateso yaliyowapata mashia na viongozi wao kwao yalikuwa makubwa na mabaya zaidi kuliko yale yaliyowapata kwa Banuu Umayya! Kwa maelezo zaidi, soma kitabu chetu kiitwacho *Shia na Taqiya* (uk. 28-34).

21 Huyu alikuwa Khalifa wa nane (99H -101H) katika ukoo wa Banuu Umayya. Alisifika kwa njema nyingi na uadilifu. Kati ya khatua alizochukua katika Ukhalifa wake mfupi ni kuiondoa ile amri ya Muawiya ya kumlaani Imam Alii (a.s.) ⇒

katika mwaka wa 99H – miaka 89 baada ya kufariki Mtume (s.a.w.w.).

Kinyume na wenziwe waliomtangulia, yeye aliamrisha Hadith za Mtume (s.a.w.w.) ziandikwe na akamteuwa Ibn Hazim kufanya kazi hiyo.[22] Kwa bakhti mbaya hilo halikutimia kwa sababu, baada ya miaka miwili tu ya kuwa utawalani, Umar bin Abdulaziz aliuwawa kwa sumu. Utawala ukashikwa na Yazid bin Abdulmalik (101-105H), ambaye hakupoteza wakati kumsimamisha kazi Ibn Hazm; hivyo kazi ya uandishi ikasimama, na zile zilizowahi kuandikwa zikapotea![23]

Baada ya Yazid kufariki dunia katika mwaka wa 105H, ndugu yake (Hisham bin Abdulmalik) akatawala tangu mwaka wa 105 mpaka 125H. Yeye akaifufua tena kazi ya uandishi kwa kumteuwa Ibn Shihab al-Zuhri[24] kuisimamia kazi hiyo. Baadaye, baada ya kuanguka utawala wa Banuu Umayya na kuja ule wa Banuu Abbas, kazi hii iliendelea chini ya utawala wa Abu Ja'far al-Mansur (136-158H).[25] Kusema kweli, kama alivyosema Sheikh Mustafa Abdulrazak, "mwanzo wa kuandikwa Hadith kikwelikweli ni baina ya mwaka 120H na 150H."[26]

---

⇐ kuwarejeshea Fadak warathi wa Bibi Fatima (a.s) na kuamrisha Hadith za Mtume (s.a.w.w.) ziandikwe.

22 Uk. 364 wa *Ayna Sunnat al-Rasul wa Maadhaa Fa'aulu Bihaa* ya Ahmad Husayn Ya'kub.

23 Hilo la kupotea zile zilizowahi kuandikwa lilisemwa na mtoto wake. Tiz. uk. 57 wa Jz. 2 ya *Ma'alim al-Madrasatayn* ya Sayyid Murtadhaa al-Askarii.

24 Kama Na. 22 hapo juu.

25 Kama Na. 22 hapo juu.

26 Kama Na. 22 hapo juu.

## ILIMU YA HADITH

Ni muhimu sana tukumbuke hapa kuwa, baada ya watu kuzuiwa rasmi kuziandika Hadith za Mtume (s.a.w.w.) kwa miaka isiyopungua tisini, hatua zilichukuliwa na makhalifa wa baada ya miaka hiyo kuwaelekeza wanavyuoni waziandike. Lakini wakati huo hapakuwa tena na swahaba aliyekuwa hai; **wote** walikuwa washakufa! Hivyo jukumu la kuzisimulia Hadith hizo likawaangukia wale **taabi'in**[1] na waandamizi wao kama walivyozipokea kwa maswahaba waliowadiriki, na wakati mwengine hata ambao hawakuumbwa kamwe[2] na Mwenyezi Mungu!!

Lakini maswahaba hao nao, na baadhi ya *taabi'in* wao, tayari – kwa sababu ya vita vikali vilivyotokea baina yao, na kwa sababu nyengine za kihistoria – walikuwa washakuwa na ikhtilafu zao na chuki zao wao kwa wao. Hizi ziliathiri vikubwa zile simulizi walizozitoa; na kwa kuwa wale waliozipokea hawakuwa wamezaliwa na kuyaona au kuyasikia wao wenyewe yale waliyosimuliwa na waliowatangulia, mengi yao waliyapokea kwa mikono miwili na kuyasambaza kama walivyoyapokea.

Kwa hivyo walipotokea wakusanyaji na waandishi wa Hadith, na kwa hamu kubwa waliyokuwa nayo, walikusanya kila waliyoambiwa yametoka kwa Mtume (s.a.w.w.). Kwa imani hii, kwa mfano, Imam Bukhari alikusanya Hadith 600,000 (laki sita), Imam Ahmad bin Hanbal 700,000 (laki sabaa) na kitu, na Abuu Zar'a[3] 700,000 (laki sabaa), mbali ya zile 140,000 (laki moja na elfu arubaini) kukhusu tafsiri ya Qur'ani. Hivyo, wakunsayaji watatu hao peke yao walikusanya Hadith zipatazo 2,000,000 (milioni mbili)!! Sijui, lau tungezijumlisha na zile zilizokusanywa na wakusanyaji wengine, zingelikuwa ngapi!

1 Hawa ni wale wa vizazi vya maswahaba na wengineo ambao hawakumdiriki Mtume (s.a.w.w.).

2 Kuna watu wengi waliotajwa kuwa walikuwa maswahaba nalhali hawakuwa hivyo, bali hawakuumbwa kamwe na Mwenyezi Mungu! Kama wanaojua Kiarabu nawashauri wasome kitabu kiitwacho *Mia wa Khamsuna Swahabii Mukhtalaq* cha Sayyid Murtadhaa al-Askarii. Humo watayaona majina ya watu aina hiyo.

3 Tiz. uk. 557-558 wa Jz. 2 ya *Tadhkirat al-Huffadh* ya Imam Dhahabi.

Hata hivyo, baadhi ya wakusanyaji hao – kwa kutumia akili zao tu – hawakuweza kuamini kuwa mamilioni ya Hadith zote hizo ni za Mtume (s.a.w.w.), bali wengine walikuwa na yakini kuwa nyingi yazo zilikuwa ni za uwongo na za kubandikwa tu; kama ambavyo kulikuwa na wengine walioamini kwamba inawezekana zikawa zote ni za kweli (*sahih*), au baadhi yake, lakini wajibu wao ulikuwa ni kukusanya tu kila waliloambiwa na wasimulizi wao kuwa inatoka kwa Mtume (s.a.w.w.)!

Hata hivyo, pamoja na yote hayo, baada ya wanavyuoni hao kuzikusanya na kuziandika Hadith hizo katika vitabu maalumu, walianza kushaghulika na kutaka kuhakikisha zipi zilizokuwa sahihi, na zipi zilizokuwa si sahihi; zipi zilitoka kwa Mtume kweli, na zipi alisingiziwa. Huu ukawa ndio mushkili mkubwa uliowakabili wanavyuoni wa zama hizo, bali hata wa hii leo, kama mjadala huu tulionao na Sh. Mazrui unavyoonesha!! Kwa nini ikawa hivyo?

Sababu kubwa ni kwamba wanavyuoni hao waliweka vipimo maalumu vya kuthibitishia usahihi au urongo wa Hadith, ambavyo hata Sh. Mazrui amevitumia na kuvipigia upate (debe) sana katika hiki kitabu chake tunachokijibu. Vipimo hivyo – na hili ni muhimu lijulikane – **havikuwekwa na Mwenyezi Mungu wala Mtume (s.a.w.w.)**.

Vimewekwa na wanavyuoni *kutokana na ujuzi wao na ijitahadi zao za kibinafsi ambazo*, kama tutakavyoona hapa chini, *ziliathiriwa vikubwa na malezi yao, utamaduni wao na miondoko yao ya kisiasa ya zama zao*. Kwa hivyo vipimo hivyo havikuwa madhubuti!

### Maswahaba

Kipimo cha kwanza walichokiweka wanavyuoni hao na kile cha maswahaba; wakasema kwamba kila Hadith isemwayo kuwa ni ya Mtume (s.a.w.w.) ni *lazima iwe imepokewa kwa swahaba*. Kama haikupokewa kwa swahaba, basi itakuwa batili; haitakuwa sahihi wala haitazingatiwa!

Lakini "swahaba" ni nani? Kwa taarifa ya Imam Ibn Hajar al-'Asqalani katika kitabu chake kiitwacho *al-Iswaba*,[4] "swahaba ni kila aliyemdiriki

4 Jina lake kamili ni *al-Iswaba fii Tamyiz al-Swahaba*. Tiz. uk. 10 wa Jz. 1.

Mtume (s.a.w.w.), akamwamini na akafa yu mwislamu." Kwa maneno mengine, kama inavyofafanuliwa katika vitabu vyengine, swahaba ni kila aliyemwona Mtume, au ambaye hakuweza kumwona kwa pingamizi kama vile ya upofu, au Mtume alimwona yeye; bali hata watoto waliomwona Mtume au ambao Mtume aliwaona wao; wala hapana tafauti baina ya wale waliokuwa maadui wa Mwenyezi Mungu na Mtume Wake wakapigana nao mpaka wakashindwa ndiyo wakasilimu,[5] na wale waliojitolea kwa hali na mali kusimamisha Uislamu tangu mwanzo hadi mwisho.[6] Wote hao ni maswahaba; hapana ruhusa ya kuwabagua!!

Bali zaidi ya hilo inatakikana watu waaamini kwamba **maswahaba wote ni waadilifu.** Hawasemi urongo. Wote ni wa Peponi. Haifai kuwajeruhi.[7] Ukimwona au ukimsikia mtu yoyote anamjeruhi swahaba au anamnakisi, basi mjueni kuwa mtu huyo ni zandiki;[8] watu wasile naye, wasinywe naye, wala wasimswaliye (akifa)![9]

Lakini kipimo hiki, hivi kilivyowekwa, hakikubaliki kwa sababu kadhaa, baadhi yazo zikiwa ni:

(i) Qur'ani, Hadith na historia inatweleza visa vya maswahaba kadhaa wa kadhaa vya walioiba, waliozini, waliokunywa pombe, waliouwa na Mtume (s.a.w.w.) akawapiga *hadd*.[10] Basi vipi mwivi (mwizi), muuwaji, mzinifu (mzinzi), mnywaji pombe atakuwa mwadilifu? Kwa mizani gani ya haki?

(ii) Miongoni mwa maswahaba, kwa taarifa tuliyopewa ya "swahaba ni nani", walikuwemo wanafiki – wakati wa uhai wa Mtume (s.a.w.w.) na baada yake. Hawa walikuwa wakiishi katikati ya jamii ya Wasilamu na kufanya ibada zote zinazofanywa na Waislamu huku wakificha unafiki wao! Mwenyezi Mungu, katika Qur'ani,

5 Kama vile Abu Sufyan na mwanawe, Muawiya.
6 Kama vile Alii bin Abii Twalib na Ammar bin Yasir.
7 Kuwakosoa na kuwatia ila.
8 Kafiri wa kutomwamini Mwenyezi Mungu wala Akhera.
9 Tiz. uk. 20 wa *Nadhariyyat Adalat al-Swahaba* ya Ustadh Ahmad Husayn Ya'kub.
10 Kwa tafsili zaidi, soma kitabu chetu kiitwacho *Shia na Sahaba*.

amewafichua na kuwafedhehi katika aya kadhaa wa kadhaa,[11] na Mtume (s.a.w.w.) akawalaani.[12] Hata hivyo bado wahisabiwa kuwa ni maswahaba na ni waadilifu! Kwa mizani gani ya haki?

(iii) Kuna watu kadhaa katika vitabu vya Hadith ambamo wametajwa kuwa ni maswahaba hali si viumbe vya Mwenyezi Mungu kamwe! "Wameumbwa" na hao waliowazua![13] Jee, na hao pia ni waadilifu? Kwa mizani gani ya haki?

(iv) Tukikubali kipimo hiki kuwa maswahaba wote ni waadilifu, na kwamba haitufalii sisi kumkosoa yoyote katika wao, itatulazimu – kwa mfano – tukubali kuwa Abuu Sufyan,[14] Muawiya[15] na Ibn Abii Sar'h[16] ni maswahaba sawa na Alii bin Abii Twalib,[17]

11 Kama vile Sura 9:43, 8:15-16, 9:56 na 9:101. Pia soma maelezo yake katika uk. 20-22 wa kitabu chetu, *Shia na Sahaba*.

12 Kama vile Quzman bin al-Harth na al-Hakam bin al-As bin Umayya bin Abd Shams, ami yake Uthman bin 'Affan na babake Marwani bin al-Hakam.

13 Tiz. kidokezo Na. 2 hapo juu.

14 Huyu alikuwa adui na mpinzani mkubwa wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.) na Uislamu. Alishirikiri na kuongoza karibu vita vyote dhidi ya Waislamu, kwa hali na mali. Alibaki hivyo mpaka Uislamu ukashinda na Makka kutekwa. Hapo, kwa kukosa budi, ndipo "aliposilimu"! Hata hivyo, aliendelea na vitimbi vyake baada ya "kusilimu"!!

15 Huyu naye, kama babake (Abuu Sufyan) hapo juu, alikuwa adui mkubwa wa Mtume (s.a.w.w.) na Uislamu. Kwa kukosa budi, alisilimu baada ya Makka kutekwa. Ndiye aliyeanzisha ufalme wa Banuu Umayya katika Uislamu. Kwa hila na makri yake ndiye aliyeamrisha Imam Alii (a.s.) alaaniwe katika khutba za Ijumaa na Idd; ndiye aliyepanga njama za kuuwawa Imam Hassan (a.s.) na maswahaba wengine wakubwa wakubwa.

16 Huyu jina lake kamili ni Abdallah bin Sa'd bin Abii Sarh. Alikuwa ndugu yake Uthman bin 'Affan wa kunyonya. Alisilimu kabla ya kutekwa Makka, akawa pia humwandikia wahyi Mtume (s.a.w.w.) kisha akaritadi! Akenda kwa makureshi na kujigamba kwamba Mtume (s.a.w.w.) alipomwambia wahyi umesema '*Azizun Hakim* yeye akiandika *'Alimun Hakim*!! Ndipo Mwenyezi Mungu alipoteremsha Sura 6:93 kumfedhehi. Ilipofika siku ya kutekwa Makka Mtume (s.a.w.w.) aliamrisha auliwe hata akipatikana analewalewa kwenye mapazia ya al-Kaaba.

17 Huyu ni maarufu wa kutohitajia kuzidondoa sifa zake. Ni binami yake Mtume (s.a.w.w.), aliyelelewa na yeye mwenyewe tangu yu mtoto mdogo, na kumwoza binti yake, Fatima (a.s.). Ndiye mwanamume wa kwanza kusilimu baada ya Bi ⇒

Hamza[18] na 'Ammar,[19] au Hind[20] ni kama Fatima[21] bin Rasulillah! Jee, tukiutia maanani mchango wa kila mmoja katika hao katika kuujenga na kuusimamisha Uislamu, hiyo itakuwa mizani ya haki?

---

⇐ Khadija (a.s.). Ndiye swahaba aliyewauwa wakubwa wengi wa kikureshi kuliko swahaba yoyote mwengine. Ndiye aliyelala kitanda cha Mtume (s.a.w.w.) siku aliyohajiri kwenda Madina.

18 Huyu ni Hamza bin Abdilmuttalib. Ni ami yake Bwana Mtume (s.a.w.w.). Alikuwa mkubwa wa Mtume kwa miaka mine, na alisilimu miaka sita baada ya Mtume kupewa Utume. Hata hivyo, hata kabla ya kusilimu, hakikubali Bwana Mtume kuonewa wala kufanyiwa jeuri. Alikuwa shujaa mkubwa. Ndiye yeye aliyemuuwa Utba, babake Hind (tiz. Na. 20 hapa chini) katika Vita vya Badr, naye akauwawa shahidi wa Wahshii katika Vita vya Uhud, akiwa na umri wa miaka 54. Imepokewa kwa Mtume (s.a.w.w.) kwamba "bwana wa mashahidi mble za Mwenyezi Mungu Siku ya Kiyama ni Hamza." Tiz. jinsi alivyofanywa baada ya kuuliwa shahidi kwenye Na. 20 hapa chini.

19 Jina lake ni Ammar bin Yasir; na mamke akiitwa Sumayya. Yeye na wazazi wake wawili walikuwa ni katika waislamu wa mwanzo mwanzo waliobashiriwa Pepo na Mtume (s.a.w.w.). Alishiriki katika jihadi zote. Mtume (s.a.w.w.) alitabiri kuwa atauliwa na kipote kiovu; na hivyo ndivyo ilivyokuwa. Aliuliwa katika Vita vya Siffin akiwa upande wa Imam Alii dhidi ya Muawiya (37H) umri wake ukiwa miaka 93.

20 Huyu ni Hind bin Utba, mamake Muawiya bin Abii Sufyan. Kwa kisasi cha kuuliwa jamaa zake wengi katika Vita vya Badr – wakiwemo babake, ami yake, na mjombake – alipanga njama za kulipiza kisasi hicho katika Vita vya Uhud. Akapangana na mtumwa mmoja aliyekiitwa Wahshii ambaye, katika vita hivyo, alifaulu kumuuwa Hamza bin Abdilmuttalib; ami yake Mtume (s.a.w.w.)). Hapo Hind huyo, akishirikiana na wanawake wengine wa kikureshi, akaingia kuikatakata miili ya maswahaba waliokufa katika vita hivyo, pamoja na ule wa Hamza. Wakayakata masikio yao na pua zao. Yeye Hind akazifanya pua hizo na masikio hayo kuwa ni mafurungu na mikufu, na akampa Wahshii vile vipuli vyake na mikufu yake. Akalikata ini la Hamza na kulitafuna, lakini asiwezi kulimeza; akalitema!!

21 Huyu ni binti ya Mtume (s.a.w.w.). Mamake ni Bi Khadija bint Khuwaylid (a.s.), mtu wa kwanza kusilimu katika wanawake. Mume wake alikuwa Alii bin Abii Twalib (a.s.) aliyezaa naye Hassan na Husayn, "Mabwana wa vijana wa Peponi." Huyu naye sifa zake hazihitaji kudondolewa. Itoshe kwamba Mtume (s.a.w.w.) amesema kwamba Fatima ni mmoja wa wanawake wane bora kuliko wote ulimwenguni, na pia kwamba ni mmoja kati ya wanawake wane bora wa Peponi. Kwa vile alivyomshughulikia babake, baada ya Bi Khadija (a.s.) kutawafu, alikiitwa *ummu abiiha* (mama wa babake).

**SANAD**

Hiki ndicho kipimo cha pili ambacho wanavyuoni wa Hadith wamekiweka kuthibitshia ukweli au urongo wa Hadith. Hata wamesema: "Hizi sanad ni katika dini; na lau kama si kwa hizi sanad angelisema yoyote anayetaka lolote analotaka".[22]

Kwa ajili hii wanavyuoni hao walilishughulikia sana la sanad, wakaiwekea fani yake maalumu na kanuni za kuichambulia, kwa sababu ya kuamini kuwa: kama Hadith haikusihi sanad yake, basi haitakuwa na thamani.

Lakini sanad ni nini? Ni ile orodha ya watu waliopokezana Hadith mpaka ikafika kwa swahaba fulani. Kwa mfano, tukisema kuwa "F alimpokea E aliyempokea D aliyempokea C aliyempokea B aliyempokea A kuwa Mtume (s.a.w.w.) amesema......" Basi hao F mpaka A (ambaye atakuwa ni swahaba) ndiwo sanad ya Hadith hiyo.

Ili Hadith yoyote ikubalike, wanavyuoni wa Hadith wameweka vipimo fulani. Kati ya hivyo ni kile cha uswahaba ambacho tushakijadili. Cha pili ni hiki cha sanad (waliopokezana) ambacho tunakijadili hivi sasa.

Wasema wanavyuoni kuwa mpokezi yoyote katika sanad, asiyekuwa swahaba, lazima kwanza awe mwadilifu, na pili awe *dhwabit*: yaani asiwe na tabia ya kukoseakosea na kusahausahau. Akiwa nazo sifa mbili hizo, basi huyo hupewa daraja ya **thiqah** (mwaminifu) na riwaya yake hukubaliwa moja kwa moja.

Kipimo cha tatu ni kwamba mpokezi huyo asiwe "mtu wa bid-a". Hapa nataka ieleweke kuwa makusudio ya neno *bid-a* hapa sio hii inayopingwa na mawahabi siku hizi: ya khitma, maulidi au ziara za makaburi. Makusudio ya "mtu wa bid-a" katika kipimo hicho ni "yule mwenye imani au itikadi au msimamo usiokubaliana na ule wa yule anayemjeruhi". Kwa kutumia kipimo hich ndio Sh. Mazrui, kama tunavyoona katika kitabu chake, akazijeruhi sanad alizozijeruhi.

22 Uk. 92 wa *al-Sunna wa Makaanatuhaa Fii al-Tashri'i al-Islaamiy* ya Dkt. Mustafaa al-Siba'iy.

Jee, vipimo hivi ni vya haki? Hebu tutizame.

### Hawakuwa na Vipimo Vimoja

Jambo la kwanza ambalo inataka tulielewe ni kwamba hao wanavyuoni waliotakhasasi katika fani hii ya kuwakosoa waliopokezana Hadith hawakuwa na vipimo vimoja katika ukosoaji wao. Kuma waliokuwa na msimamo mkali kabisa kama vile Ibn Ma'in na Yahya bin Said al-Qattwan; kuna waliokuwa na msimamo wa kuchukua mambo kwa sahali kama vile Tirmidhi na Hakim; kuna na wlaiokuwa na msimamo wa kati na kati kama vile Ahmad bin Hanbal, Bukhari na Muslim.[23] Kwa ajili hii ndiyo kupatikana ikthilafu katika hukumu zao juu ya wapokezi, kama tuliyokwisha kuona humu (uk. 17-40). Mmoja akisema mpokezi fulani ni **thiqah** (mwaminifu), mwengine husema ni **dhaifu**. Bali wakati mwengine mwanachuoni huyo huyo mmoja huwa na maoni yaliyo tafauti kuhusu mpokezi huyo huyo mmoja! Leo humwona **ni** *thiqah*, kesho akamwona **si** *thiqah* tena, au kinyume chake. Kwa nini ikawa hivyo?

Sababu kubwa ni kwamba kanuni walizotegemea kuhukumia uaminifu au udhaifu wa mpokezi hazikuwa zimewekwa na Mwenyezi Mungu wala Mtume Wake (s.a.w.w.). Ziliwekwa na wao wenyewe hao wanavyuoni kutokana na maegemeo yao katika matukio ya kihistoria au hata ya kibinafsi! Hebu tuiangalie mifano michache hapa chini:

(i) Chini ya tarjama ya Abdulla bin Sa'd Abii Qudama al-Sarkhasi katika *Tahdhib al-Tahdhib*, inaelezwa kwamba al-Hakim aliipokea Hadith kwa Muhammad bin Yahya kisha akaifuta! Kwa nini? Kwa sababu Muhammad, alipomwingilia kwake, hakumsimamia!!

(ii) Katika uk. 111 wa *Al-Sunnah wa Makaanatuhaa fii al-Tashri'i al-Islaamiy* imeandikwa kwamba mtu mmoja aliulizwa: "Kwa nini umeacha Hadith ya fulani?" Akajibu: "Nimemwona amepanda farasi wa mashindano, ndio nikaiacha Hadith yake!"

Sasa, ndugu msomaji, tizama jinsi sababu za kipuuzi zilivyotumiwa kujeruhia wapokezi wa Hadith! Sababu hizo zinahusiana nini na zile sifa

23 Uk. 110 wa kitabu kilichotajwa hapo juu Na. 22.

za uadilifu, uaminfu au udhabiti alizowekewa mpokezi wa Hadith?

Kuna na sababu ya Ushia nayo; hiyo imetumiwa sana kujeruhia wapokezi, kama alivyoitolea ushahidi Sh. Mazrui katika kitabu chake. Wala si kila aliyeambiwa kuwa ni shia alikuwa shia kweli; ilikuwa ni sababu tu ya kutaka kuyakatalia yale ya haki walioyoyasema hao ambayo yanawafikiana na yale yanayosemwa na shia!

**Waliosingiziwa Ushia**

Hata hivyo, kabla ya kutoa mifano ya watu hao tueleze taarifa ya shia; ni nani?

Shia ni yule anayemwali[24] Imam Alii bin Abii Twalib (a.s.) na watu wa nyumba yake, akamtanguliza yeye katika ukhalifa na kumfadhilisha yeye juu ya umma wote wa Mtume Muhammad (s.a.w.w.) isipokuwa yeye mwenyewe Bwana Mtume.

Sasa basi, hapa chini tuiangalie orodha fupi tu ya wale walioandikwa ushia na hali hawakuwa mashia!

1. Khutayma bin Sulayman al-'Abid. Alitunga kitabu cha fadhila za maswahaba, na akataja fadhila za Alii (a.s.). Kwa hilo tu akatuhumiwa kuwa ni shia! Al-Khatib al-Bughdadi[25] akashuhudia kuwa yeye ni *thiqah* (mwaminifu), na kwamba aliyoyaandika ni fadhila za maswahaba, wala hakumkusudia Alii peke yake.[26]

2. Al-Hakim Abuu Adillah al-Nisaburi ametuhumiwa kuwa ni shia kwa sababu tu ya kuwa katika kitabu chake kiitwacho *al-Mustadrak*, ametaja Hadith za fadhila za Alii (a.s.).[27] Na al-Dhahabi akaongeza: "Naye (yaani al-Hakim) alikuwa mpinzani wa Muawiya na jamaa zake."[28]

24 Anayemtawalisha na kumtambua kuwa ndiye kiongozi.

25 Huyu alikuwa miongoni mwa wanavyuoni wakubwa wa Hadith wa kisunni. Khabari zake zimeelezwa kwa urefu katika uk. 1135-1146 wa Jz. 3 ya *Tadhkirat al-Huffadh*.

26 Uk. 411 wa Jz. 2 wa *Lisan al-Mizan*.

27 Tiz. uk. 107-141 wa Jz. 3 ya hiyo *al-Mustadrak* yake.

28 Uk. 1045 wa Jz. 3 ya *Tadhkirat al-Huffadh*.

3. Abdul Razaak bin Himam. Amesema al-Dhahabi: "Ni mwandishi wa tungo nyingi. Watu zaidi ya mmoja wamesema ni *thiqah*. Hadith zake zimetolewa katika Sihah[29]… Watu wameshambulia kuwa ni shia. Wala hakuwa na *ghuluw*,[30] lakini alikuwa akimpenda Alii na kuwachukia waliopigana naye."[31]

4. Muhammad bin Twalha bin Uthman Abul Hasan al-Niali. Alituhumiwa kuwa ni shia, akawa katika khatari. Kwani nini? Kwa sababu Abul Qasim alimnukuu kuwa: Alimtukana Muawiya.[32]

5. *Kadhi al Kudhat* Muhyi al-Din al-Amawi. Huyu nasaba yake yaungana na ile ya Uthman bin 'Affan (Khalifa wa Pili). Lakini pamoja na hilo, Ibn al-Imad amesema katika tarjama yake: "Alikuwa shia, akimfadhilisha Alii juu ya Uthman......"[33]

   Angalia jinsi bwana huyu alivyofanywa shia kwa sababu **tu** amefadhilisha Alii juu ya Uthman!

6. Muhammad bin Jarir al-Twabari. Huyu ni mwanahistoria mashuhuri aliyefariki mwaka wa 310H. Alikuwa miongoni mwa wanavyuoni wakubwa wa karne ya tatu, na alikuwa na madhihabi yake mwenyewe yaliyokuwa na wafuasi waliokuwa wakiyaandama. Lakini wafuasi wa madhihabi ya Hanbali walimkasirikia kwa kumtetea imam wao, Ahmad bin Hanbal, na wakamvurumiza mawe. Alipokufa ilibidi azikwe usiku!

   Ibn Al-Athir, mwanahistoria mwengine mashuhuri, amesema katika kueleza matukio ya mwaka wa 310 katika kitabu chake kiitwacho *al-Kamil fii al-Tarikh*[34]: "Yeye alizikwa usiku nyumbani

29 Vitabu sita vya Hadith vinavyokubaliwa na masunni kuwa ni sahihi.

30 Kuwasifu maimamu wanaokubaliwa na mashia kupita mipaka k.v. kusema ni miungu!!

31 Uk. 364 wa Jz. 1 ya *Tadhkirat al-Huffadh*.

32 Uk. 384 wa Jz. 5 ya *Tarikh Baghdad*.

33 Uk. 328 wa Jz. 5 ya *Shadharat al-Dhahab*.

34 Uk. 170-171 wa Jz. 6

mwake kwa sababu umma ulikomangana wakazuiya asizikwe mchana, wakamsingizia **urafidh**[35] na **ilhad**.[36]

Akaendelea kusema Ibn Al-Athir: "Amesema Alii bin Isa: Lau watu hao wangeliulizwa maana ya *urafidh* na *ilhad* wasingeliijua wala wasingeifahamu! Mahanbali ndio waliomfanyia tuhuma hiyo kwa sababu alitunga kitabu akataja ikhtilafu za wanafikihi lakini asitaje ikhtilafu za Ahmad bin Hanbal. Alipoulizwa kwa nini kufanya hivyo, alijibu: '(Ahmad bin Hanbal) hakuwa mwanafikihi.' Hilo likawaudhi mahanbali waliokuwa hawahisabiki Baghdad kwa wingi wao."[37]

7. Muhammad bin Idris al-Shafi'i. hili ni jina la imamu wa madhihabi ya Shafi'i: moja ya madhihabi mane ya kisunni yenye wafuasi wengi zaidi kuliko madhihabi yoyote huku Afrika ya Mashariki. Yeye pia ameitwa shia!! Kwa mfano Yahya bin Ma'in, mmoja kati ya wanavyuoni wakubwa wa Hadith, alisema kuwa Imam Shafi'i ni shia!! Alipopata khabari hii, Imam Ahmad bin Hanbal aliudhika sana, akamuuliza Ibn Ma'in: "Umelijuaje hilo?" Ibn Ma'in akamjibu: "Nimeziangalia tungo zake kuhusu vita vya watu wapotofu[38] (*ahl al-baghy*) nikamuona anategemea hujja za Alii bin Abi Twalib tangu mwanzo hadi mwisho."[39]

Haya! Huyu hapa imamu mzima, mwenye madhihabi yanayoitwa kwa jina lake, yenye mamilioni ya wafuasi ulimwenguni wanaowakubali makhalifa wote wane, anashambuliwa na kutuhumiwa kuwa shia kwa sababu tu anategemea hujja za Alii bin Abi Twalib. Hiyo ndiyo mizani ya haki? Kama mashafi si mashia bali wajifakhiri kwa jina la imamu

35 Jina ambalo hutumiliwa ushia kumaanisha ukataaji wa uwongozi, baada ya Mtume (s.a.w.w.), usiokuwa wa *Ahlul Bayt*.

36 Maana yake: ukafiri wa kumkataa Mwenyezi Mungu.

37 Uk. 171 wa Jz. 6 ya hiyo *al-Kamil*.

38 Hivi nidvyo walivyokuwa wakiwaita wale wa upande wa Imam Alii (a.s.) Kama siku hizi wanavyoambiwa Waislamu kuwa ni bora wakristo kuliko Shia! *Subhanallah*!!

39 Uk. 51 wa *al-Manaqib* ya Fakhr al-Razi.

wao, basi vipi yeye mwenyewe Imam Shafi'i atakuwa shia? Hiyo si ajabu?

Mbali haya tuanyoyaona na kuyasikia matengoni mwetu, huku Uswahilini, hivi sasa: ya kumbandika jina la ushia kila anayehudhuria majlisi za mashia[40] au anayeimba kaswida za kuwasifu *Ahlul Bayt* maulidini[41] au hata anayemswalia Mtume (s.a.w.w.) kama inavyotakikana![42]

Mpaka hapa tumeona mifano michache tu ya watu ambao hawakuwa shia waliobandikwa jina la ushia kwa sababu tu wamempenda Imam Alii na ahli zake (a.s.) ijapokuwa wanawakubali makhalifa watatu kabla yake! Wamebandikwa jina hilo kwa sababu tu ya khasama na chuki kali za kimadhihabi na za kimikao zilizokuweko baina yao katika zama zao. Basi kuitwa shia peke yake kunatosha kumjeruhi mpokezi hata kama hakuwa mrongo au hakupoteza fahamu? Hiyo ndiyo mizani ya haki?

Ukisoma vitabu vya historia au vya ilimu ya Hadith utaona kwamba hii mizani aliyoyaitia Sh. Mazuri kuwa ni ya haki sio yote ni ya haki. Mengine ni ya upendeleo kama tulivyoona katika kurasa zilizotangulia humu.

40 Hivyo ndivyo wanavyowafanya huku Kenya. Kila Mwislamu anayehudhuria majlisi za mashia huitwa shia hata kama si shia, amebaki na usunni wake!

41 Kama ile ya *Lii khamsatun utfii bihaa..* na *Rabbi as-alak bihurma...* ambazo zote zimetungwa na mashekhe wa kisunni.

42 Kwa mfano, mmoja wa vijana walioajiriwa na maSaudi hapa Kenyea alikuwa na dasturi ya kumswalia Mtume (s.a.w.w.) katika khutba zake kwa kuongeza wa *aalihi wasalaam*. Mara ghafla ikawa hatumsikii tena akifanya hivyo! Nilipomuuliza kwa nini, alinambia kwamba alionywa asiendelee hivyo au akubali kufutwa kazi!!
Amezuiwa kuswalia hivyo kwa sababu **tu** hivyo ndivyo anavyoswaliwa na mashia pamoja na kuwa ndivyo alivyofunza yeye mwenyewe Bwana Mtume (s.a.w.w.), kama vile ilivyo katika vitabu vya kishia na kisunni.

## TUKIMALIZIA

Kwa kumaliza majibu yetu haya, ningependa ieleweke kwamba, kwa jinsi mambo yalivyokwenda huko nyuma, mtu akiweza kuwa shia (mfuasi) wa Abu Bakar, au Umar, au Uthman, au swahaba yoyote mkubwa bila ya hilo kumtilia doa lolote ukweli wake au uaminifu wake! Kisanga ni awe shia , au ampende, Imam Alii na *Ahlul Bayt* (a.s.). Huyo ni muhali kuwa *thiqah* au kukubaliwa riwaya zake!! Na lua katika Hadith moja watakusanyika wapokezi kadhaa wa kadhaa walio waaminfu, na kati yao awemo mtu mmoja tu anayewapenda *Ahlul Bayt* au shia wao, basi Hadith hiyo itatupwa yote! Mfano mzuri ni haya aliyoyafanya Sh. Mazrui katika hiki kitabu chake tunachokijadili.

Lakini akiwemo Umar bin Sa'd bin Abii Waqqas, aliyekuwa kiongozi wa jeshi lililomuuwa Imam Husayn na ndugu zake huko Karbalaa, Hadith yake itakubaliwa kwa sababu yeye ni '*taabi'i*, *thiqah*'. Hivyo ndivyo alivyosema al-Ajliy. Hali kadhaalika Imraan bin Hittan. Yeye pia ni *thiqah* ijapokuwa alitunga shairi la kumsifu Ibn Muljam, yule aliyemuuwa Imam Alii (a.s.)!!

Hiyo, kwa Sh. Mazrui, ndiyo mizani ya haki!! Hapa sasa ninakuachia wewe, ndugu msomaji, uamue.

Mpaka hapa, namshuruku Mwenyezi Mungu, nimemaliza kuyajibu, aliyoyaandika Sh. Mazrui kuhusu *Hadith al-Thaqalayn*. Inshallah kitabu kitakachofuatia tutajadili *Ahlul Bayt* ni wake wa Mtume au la.

Hiki ni kitabu kilichokusudiwa kujibu yaliyochapishwa katika sehemu ya kwanza (uk. 13-42) ya kitabu cha Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui kiitwacho Al-Qistasu al-Mustaqim (Mezani ya Haki).

Katika kitabu hicho, Sheikh Al-Mazrui amejaribu kuthubutisha, kwa hujja alizoona zina nguvu, kwamba ile Hadith ijulikanayo kama Hadith al-Thaqalayn (Hadith ya Vizito Viwili), iliyo mashuhuri sana kwa mashia, si Hadith sahihi; ni "ya kutungwa"!

Katika kitabu hiki, Sheikh Abdilahi Nassir amezijibu hujja hizo zote - moja baada ya moja - kuthubutisha kwamba Hadith hiyo si ya kutungwa bali ni sahihi kabisa - si kwa mashia peke yao, bali hata kwa masunni.

Zaidi ya hayo Sheikh Abdilahi Nassir ameongeza sura moja humu ya kueleza, japo kwa ufupi, historia ya ukusanyaji na uandishi wa Hadithi za Mtume (s.a.w.w.), na jinsi ilivyoathiriwa na siasa na chuki walizokuwa nazo Waislamu, wao kwa wao, katika kipindi cha karne mbili za kwanza baada ya Mtume (s.a.w.w.) kufariki dunia. Amefanya hivyo ili kumsaidia msomaji aelewe vizuri kwa nini kumetokea migongano katika kuzitathmini Hadith zake.

AHLUL BAYT CENTRE
S.L.P. 84603 - 80100
MOMBASA, KENYA

Hiki ni kitabu kilichokusudiwa kujibu yaliyochapishwa katika sehemu ya kwanza (uk. 13-42) ya kitabu cha Sheikh Juma Moh'd Al-Mazrui kiitwacho Al-Qistasu al-Mustaqim (Mezani ya Haki).

Katika kitabu hicho, Sheikh Al-Mazrui amejaribu kuthubutisha, kwa hujja alizoona zina nguvu, kwamba ile Hadith ijulikanayo kama Hadith al-Thaqalayn (Hadith ya Vizito Viwili), iliyo mashuhuri sana kwa mashia, si Hadith sahihi; ni "ya kutungwa"!

Katika kitabu hiki, Sheikh Abdilahi Nassir amezijibu hujja hizo zote - moja baada ya moja - kuthubutisha kwamba Hadith hiyo si ya kutungwa bali ni sahihi kabisa - si kwa mashia peke yao, bali hata kwa masunni.

Zaidi ya hayo Sheikh Abdilahi Nassir ameongeza sura moja humu ya kueleza, japo kwa ufupi, historia ya ukusanyaji na uandishi wa Hadithi za Mtume (s.a.w.w.), na jinsi ilivyoathiriwa na siasa na chuki walizokuwa nazo Waislamu, wao kwa wao, katika kipindi cha karne mbili za kwanza baada ya Mtume (s.a.w.w.) kufariki dunia. Amefanya hivyo ili kumsaidia msomaji aelewe vizuri kwa nini kumetokea migongano katika kuzitathmini Hadith zake.

AHLUL BAYT CENTRE
S.L.P. 84603 - 80100
MOMBASA, KENYA